

# Ажылык жана умра

Осман Нури ТОПБАШ

Башак

# Ажылык жана Умра

Осмон Нури Топбаш

Published by Osman Nuri Topbas at Smashwords


E-mail: info@worldpublishing.com
Web site: http://www.islamicpublishing.net

**Мазмуну:**

**Баш Сөз**
**Хажжы-Мабрур жана Умра**
**Арафат**
**Муздалифа жанан Курбан**
**Мина жана Шайтанга таш ыргытуу**
**Сафа, Марва Дөңсөөлөрү жана Сай**
**Ажал келип айдаганча**
**Тобокелчилик жана моюн сунуу**
**Медина-и Мунавварага зыярат**
**Кыскача сөздүк**

## Баш Сөз

Бизге ыйман аттуу улуу ырысты ыроолоп, анын кубаныч ибадаттары менен Өзүнө багыталган бакыт жолдорун ачкан Жараткан Алла Таалага чексиз алкоолор болсун!

Жараткан Аллага багыт алуудагы орошон озуйпаны орундатуу үчүн жамы адампендеге теңдешсиз үлгү болуп, жолбашчылык кылган Ааламдардын Ардагы, шапаатчыбыз, шарапаттуу инсан, Азирети Мухаммедке салам жана салават айтабыз!

Адамзааданын рухий жактан да, заттык жактан да түгөнбөс муктаждыктары бар. Булардын ичинен айрымдары адампендеге өз жанындай эле зарыл. Маселен, дененин жашашы үчүн аба, суу жана тамак-аш керек. Ансыз адамдын өмүр-жашоосун элестетүү мүмкүн эмес. Ошол эле учурда адам рухуна, суудай зарыл болгон муктаждыктар бар экенин айтпай коюга болбос. Булар чынында дене муктаждыктарынан да зарыл, нары маанилүү. Анткени дене топурактын, рух болсо түбөлүктүүлүктүн коногу экени талашсыз.

Мына ошондуктан Алла Тааланын:

«Асманда силерге убада кылынган ырыскыңар жана башка нерселер да бар» (Зарият, 22) деп айтышы адампенденин руханий азыгынын акыйкат ишараты эмеспи. Бул

ибадаттар көңүлдөргө күч-кубат, кайрат-шык берип, тээ Көктөргө көтөрүп келет. Атпай ибадат Кудай Таала тарабынан парз кылынган болсо да, аныгында барча адампенденин баш тарта алгыс рухий муктаждыгы болуп саналат. Демек, аталган ибадаттардан алына турган азыктарды жана рухий демди башка эч бир нерседен алуу мүмкүн эместиги кашкайган чындык. Бүгүнкү күндө ушул чындыкты түшүнө албагандар тек гана адамдын өлүмүн көрүү менен гана чектелип келет. А бирок көңүлдөрүн ыроолонгон азык менен тойгуза алгандар болсо нагыз сулуулук жана бейпилдикке бөлөнүп, сан миң түйшүк жана азап-кайгыларга мүңкүрөп олтуруп калбай, жандүйнөсүн кубантып, ашыктык жана калыстык менен жайбаракат өмүр сүрүп келишет. Анткени даамын алып калышкан руханий таттуулук жана Теңирий береке дүнүйөнүн нысапсыз иримине кирип кетүүгө тоскоол болот.

Кыскасы, адампенденин руханий муктаждыгын канаат этип, ыроолонгон чексиз нематтарга кесирлик кылбай шүгүрчүл бир пенде болуу үчүн атайын ибадаттар парз кылынган. Муну кудум дарыгердин илдетти туура аныктап, сыркоонун шыпаа таап кетиши үчүн сөзсүз колдоно турган бир рецепт жазышына жана айыгып кетиши үчүн муну шарт коюшуна салыштырууга болот. Анткени адамдар көбүнесе бир чети жалкоолуктан, бир чети маселенин көшөгө артындагы чыныгы сырын билбегендиктен, ибадатка болгон муктаждыктарды аңдай албай, башка нерселерге жандалбас урганы урган. Алла Таала мына ошол себептүү рухтун эң зарыл муктаждыгы саналган ибадаттарды пенделерине парз кылуу менен аларды бүт нерседен куру калуу коркунучунан куткарып калууну каалаган.

Тирүүлүктө абадай зарыл болгон ибадаттардын көч башында албетте намаз турат. Демек, ибадаттардын ичинен эң оболу намаз парз кылынган. Анткени намаз туура окулса, жүрөктү каптаган кара көшөгөлөр ачылып, «Намаз момун мусулмандын миражы» деген акыйкатта айтылгандай, Жараткандын алдына көтөрүлө алат. Мына ошондогу ырахатты, жандүйнөнү магдыраткан жагымдуу маанайды сөз аркылуу түшүндүрүү мүмкүн эместир. Мындай жакындоо Алла Тааланын «Саждага баш кой жана жакында!» деген буйругун орундаткандан кийин гана жүзөгө ашат.

Рухий ибадаттардын экинчиси орозо болуп эсептелет. Орозо сабырдуулук, эрктүүлүк жана напси азгырыктарын тизгиндөө сыяктуу изги абалдарды жакшыртуу, кубаттандыруу менен адеп-ахлактык оңолууга жылоологон нары зарыл, нары маанилүү ибадат. Ал Алланын адамзаадага ыроологон нематтарынын кадыр-баркын сездирет. Коомчулуктагы колунда жок, ач-жылаңачтардын жана көйгөй турмушту баштан кечирип жаткандардын социалдык абалына ой жүгүртүүгө себепкер болот, ошондо кечке чейинки ачтык жана алсыздыкты жашаттырып, колунда жоктордун кыйынчылыгы бардар адамдарга тарттырылат. А бул болсо бардар адамдардын ыкшоо тарткан кайдыгер жүрөгүн сайгылап, боорукерлик жана кайрымдуулук сезимдерин ойготуп, бул сезимдердин өнүгүп өөрчүшүнө себепкер болот.

Ислам дининнин социалдык мыйзамында кедей менен бай адамдын ортосундагы ымаланы камсыздап, кек-душмандыкты жою үчүн «зекет жана инфак» парз кылынган. Бул парз-ибадатта бардар адамдардын байлыгына маарып, дүйүнөкорлуктан пайда боло турган айрым терс жагдайларга жана кембагалдардын байларга болгон терс мамилесинин душмандыкка айланып кетишине бөгөт коюю, түбү келип коомдук жашоодогу теңсалмактуулукту сактоо сыяктуу көптөгөн изги жакшылыктар катылуу.

Бул ибадаттардын башында, мүлк менен да, дене менен да аткарылган «ажылык» деген ибадат бар. Ажылык –бул жүрөктөгү ыйманды баралына жеткирген жана бу

дүйнөдө эле махшарга окшогон көрүнүштү жашатып, «Өлбөстөн оболу өлүңүз!» деген сырдуулуктун  аныгына жетүүгө себепчи болгон маанилүү ибадат.

Ажылыктын диндеги рухий тарабы көрүнөө тарабынан да алдаканча маанилүү. Азирети Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* айтымындагы «хажжы-мабрур» да баштан аяк изгиликтерге жана руханий өнүгүүгө багытталган ибадат. Ажылык ибадатын аткарып жаткан пенде дуба, тообо жана истигфардын жардамы аркылуу Теңирий берекеге жана кайырымга тушугат. Ажылык-бул жарамдуу амалдар менен өмүрдүн жаңыдан жанданышы жана курулушу. Ажылык- бул ажылыктан кийинки мына ушундай изги абалды такай улантуу ниетин бекемдеп,  Жараткан Аллага сөз берүү.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)*  ажылык жана умрада аткарылган жарамдуу амалдардын үзүрүн айтуу менен ушул куттуу ибадаттардагы максатты да сөз арасында билдирген:

*«Ажылык менен умранын ортосун бириктиргиле. Анткени булар кудум темирдин датын көөрүк өчүргөн сыңары адамды күнөөдөн арылтат»* (Насаи, Манасик, 6; Ибн-и Мажа, Манасик, 3).

«Ажылык менен умранын ортосун бириктиргиле» деп хадисте сунушталгандай, ушундай рухий тазарууга, жаңылануга жана ыйманды кубаттандырууга себепкер болгон «умра» ибадаты да өтө маанилүү.

Ажылык жылда бир жолу белгиленген күндөрдө гана аткарылса, умра жылдын ар кайсы мезгилинде аткарылат. Бирок, ажылыктан айырмаланып айрым чектөөлөрсүз аткарылган «умра» ибадаты шарапаты улук болгонуна карабастан «кичи ажылык» деп айтылат.  Бул ажылыктын пазилеттүүлүгүн аңдай билүү өтө пайдалуу.

Жогоруда белгиленген бардык ибадаттарды «калби салим-арууланган жүрөк» жана ыкластуулук  менен гана аткаруу шарт. Эгерде Жаратканга болгон кулдугубузду Кудай Таалам Өзү кабылдашын арзуу кыла турган болсок,  ибадаттарыбызды берилүү менен жана жол-жосунунун алкагынан чыкпай аткаруу кажет. Ибадаттарыбыз мына ошондо гана салих амал-жарамдуу амал сапатын багынтып, түбөлүктүү ааламдагы таалайлуулук азыгыбыз боло алат.

Биз бул чакан эмгегибизде ажылык жана умра ибадатынын рухий өңүтүн жана такыбаалыктын эрежелеринин алкагында аткарылышы үчүн зарыл болгон алардын эреже-шарттарын маалымдоого аракет кылдык.

Бардык ибадаттарыбызды ар дайым ыкластуулук жана такыбаалыктын эрежесине шай аткарууну Алла Таалам бизге насип кылсын! Акыретке сапар алганда намаздарыбызды түбөлүк жолдошубуз, орозобузду түбөлүк шеригибиз, зекет жана кайрымдуулуктарыбызды түбөлүк азыгыбыз, ажылыгыбызды эң жакын сырдашыбыз кылсын! Ибадаттарыбыздын ийги аткарылышын Алла Таалам баарыбызга насип кылсын!

Оомийн!

**Осман Нури ТОПБАШ**

2006. август

Үскүдар

## Хажжы-Мабрур жана Умра

Исламдын беш негизинин бири саналган ажылык дене менен да, мүлк менен да аткарылган ибадат. Касиеттерге жана пазилеттерге кана сугрылган бул ибадатты жарашыктуу түрдө орундатуу арууланган ынтызар жүрөккө, толкуп турган ыйманга жана аша кыраакылыкка байланыштуу.

Ажылык-пайгамбарлар тизмегинин алгачкысы Адам Атадан *(алейхис салам)* баштап Акыр Заман Пайгамбарына чейин нугунан тайбай улантылып келген жана бул дүйнөдө эле махшар көрүнүшүн жашатып, *«Өлбөстөн оболу өлүңүз!»* деген сырдуулуктун аныгына жетүүгө себепчи болгон маанилүү ибадат.

Азирети Адам Ата менен Обо энебизден башталган алгачкы инсан бүлөсү бүгүнкү Мекке шаарындагы Каабанын ордун сыйынуучу жай катары колдонушкан. Адамбаласы турмуштук жана социалдык шарттардын өзгөрүшүнөн улам жер жүзүнүн ар кайсы булуң-бурчтарына жайылып кетишкен. Арадан кылымдар өтүп, муундар алмашып, Ак динден тайгандар болуптур, ошол кезеңдерде ыйык сыйынуучу жай да жоголуптур. Дагы бир кыйла узун замандардан кийин пайгамбар болуп жиберилген Азирети Ибрахим Кудай Тааланын буйругу менен аны кайрадан түптөп чыккан. Ошол аймактын берекеге карк болушуна Ибрахим пайгамбардын *(алейхис салам)* дубасы себепкер болгондугу кашкайган чындык. Алла Таала муну Куранда мындайча баяндайт:

«(Эй, Мухаммед) эстегин, Ибрахим айткан эле: «Оо , Кудайым, бул шаарды (Меккени) бейпил шаар кылгын, мени жана балдарымды буттарга сыйынуудан сакта! Кудайым! Ал буттар көптөгөн адамдарды ак жолдон азгырды. Демек, ким мени ээрчисе, ал менден (менин динимде). Ким мага моюн сунбаса, Өзүң кечиримдүү, Мээримдүүсүң.

Оо, Жараткан. Албетте, мен урпагымдын (уулум Ысмайыл жана энеси Ажарды) Сенин ыйык үйүңдүн алдындагы эгин өспөй турган бир өрөөнгө жайгаштырдым» (Ибрахим, 35-37).

Ажылык ибадаты Ислам динине чейин эле башталган эле. Бирок мушриктер аны ибадаттыктан чыгарып, аша чаап, ооматтуу, колунда байлыгы жана күчү барларга арналган, ахлакка жат расмий салтанатка айлантып алышкан эле. Уят-сыйыттуу Курайш уруусунан башка бардык арап уруулары аял-эркек аралаш жылаңач абалда Каабаны тооп кылышчу экен. Курайш уруусу гана кийимчен тооп кылышкан. Жылаңачтанган аламан калктын уяттуу жерлерин жашырып жүрүшү Курайш уруусунун жоомарттыгына байланышуу эле. Алар өздөрү чалган курмандыктарынын канын Каабанын каалгасына жана дубалдарына сүртүшүп, этин болсо өрттөшкөн.

Акырында агарып аткан таңдай болгон Бактылуулуктун Кылымы кылайып, Пайгамбарыбыз Азирети Мухаммед Мустафа *(саллаллаху алейхи васаллам)* менен диний жашоо алгачкы башталган жеринде баралына жетип, уят-сыйытсыз үрп-адаттар, бузулган салт-санаалар түп тамырынан бери кыркып жок кылынган. Анткени дин Исламда бардык ибадаттардын түпкү максаты Алла Тааланы зикир кылуу жана Андан кечирилишибизди тилөө болуп саналат.

Ааламдардын Ардагы Мекке жана Мединаны дин исламдын очогуна айлантып, Бактылуулуктун Кылымын жашап баштаткан. Ошентип, ал жайлар кыяматка чейинки Исламдын жана мусулмандардын көз карегиндей ыйык тутунган куттуу аймагына айланган.

***

Ажылык ибадаты аткарылган куттуу жайлар тээ Азирети Адам Атанын *(алейхис салам)* доорунан ушу күнгө чейин ыймандуу жүрөктөрдүн руханияты менен берекеленип, ашыктыктан агылган көз жаштар менен жуулуп келет. Арзуусу ташкындаган акактай тунук көңүл менен ажылык ибадатын аткаргандар ошол жайлардан көптөгөн пайгамбарлардын руханий издерин издеп, алардын таштап кеткен жөрөлгөлөрүнөн кут алат. Анткени барча берекенин булагы болгон бул куттуу жайлар пайгамбарлар

кербенинин азиз иш-аракеттери жана сооптуу жөрөлгөлөрүнө жык толтурулган. Аларды көргөндө дайыма Алланын мээрими, кечирими жана берекеси көз алдыбызга тартылат.

Демек, ажылыктын дагы бир максаты-бул Жараткан Алланын ошол жайлардагы ишараттарына таазим кылуу жана урмат көрсөтүү, ал жерлердеги ыйык мартабалардан руханий шык алып, жандүйнөлөрдү тазартуу болуп саналат.

Ажылык жана умра ниети менен ошол куттуу жайларга баргандар Ибрахимдин:

«Оо, Жараткан! Күнөөлөрүбүздү кечиргин! Сен эң улук Мээрим жана Ырайымсың, оо Жараткан! Менин перзентимди менин жолума, менин диниме бекем кыла көр!» деген жалбаруусуна үн кошуп, ушул дубанын берекесине тунуп, шарапат табат. Нечендеген ашыктыктын кербендери аттиң кылып:

*Көрбөй калдым ыраакты да ,жакынды.*
*Барсам сага сулуу Каабам чакырчы!*

деп жанган.

*Эй, ак таңдын айдарымы,*
*Барар болсоң, куттуу Мекке, Мединага,*
*Салам айткын сагынычтуу,*
*Азирети Мухаммед Мустафага!*

деп, ошол куттуу жайларга болгон кусалануусун ырга салып, Ааламдардын Мырзасына сагынычтуу, сүйүүлөрдүн саламын жөнөтүшкөндөр болгон.

Жалындаган аруу сүйүүнүн мына ушундай көрүнүштөрү мусулмандардын көңүлүнө уюп, жандүйнөсүнөн түнөк тапкандыктан, ошол ыйык жайларга сапар тарткандарга дуба кылып, салам жолдоо кадимкидей салтка айланган. Ажылык сапарга аттангандардын кулактарына шыбыралган, жүрөктүн түпкүрүнөн сызылган сүйүү жана куштарлануунун саламдарын, белгисиз акын минтип ырга айланткан экен:

*Басып өтөр жолдорго,*
*Бизден салам айткыла!*
*Акты сүйгөн досторго*
*Бизден салам айткыла!..*
*Ажылыкты аткарууга*
*Барып, сооптуу кайткыла,*
*Мухаммеди Мустафага*
*Бизден салам айткыла!..*
*Мекке менен Медина,*
*Булар эгиз казына,*
*Сагынычтуу дуба жолдоп,*
*Бизден салам айткыла!..*
*Лаббайк айтып, жан дилден.*
*Замзамга жүз чайгыла.*
*Бани Хишам уруусуна*
*Бизден салам айткыла!..*
*Кол тийгизбей арамга,*
*Кирерсиңер ихрамга,*
*Маркум сахабаларга*
*Бизден салам айткыла!..*
*Жалбарганда Аллага,*
*Бизди эстеп койгула!*

*Көз каректей Каабага*
*Салам айтып койгула!..*
*Алла деп жанса, кай бир жан,*
*Торуна түшпөйт азгырган.*
*Ошол Нурдуу Тоосуна,*
*Бизден салам айта бар!*
*Киргиле калб-и Хатимге,*
*Сажда кылгын Рахимге!*
*Макам-ы Ибрахимге*
*Бизден салам айткыла!..*
*Береке ырыс тергиле!*
*Кудайым берген белгиге!*
*Арафат, Мина тоосуна*
*Бизден салам бергиле!..*
*Жаннатул Баки гүлзарга,*
*Бизден салам айткыла,*
*Айткыла салам баарына,*
*Эсен аман кайткыла!..*

Тээ ошол Бактылуулуктун Кылымынан тартып мына ушундай ашыктык, ынтызарлык жана сүйүүнү бапестеп жашап, көңүлдөрүн тынчыта албаган нечелеген Алланын достору, улук жайга умтулуп, шашып таштап кадамын, жан дүйнөлөрүнө бейкуттукту сунган намаздарын ошол жайларда окуп өтүшкөн. Жада калса алардын айрымдары ал улук жайларды ушунчалык берилүү менен сүйгөндүктөн, ошол жайларга барууну кыялында арзуу кылып, бирок, каржылык мүмкүнчүлүгү төп келбеген көптөгөн колунда жок ыкласман мусулмандарды ошол шарапатка насиптеш кылган. Азиз Мухмуд Худайинин руханият бийиктигине канат күүлөшүнө себеп болгон төмөнкү окуя баарына белгилүү болсо керек:

Ал мезгилде Азиз Махмуд Худайи Бурсада казылык сот кызматында иштеп жүргөн. Күндөрдүн биринде казынын алдына нары кызыктуу, нары татаал маселени айтып доогер аял келет:

«-Казы мырза! Менин күйөөм жыл сайын ажыга барууга ниет кылат, бирок ушу атың өчкүр кембагалдыктан улам максатына жетпей келет. Күйөөм бул жылы да ажыга барам деп кыйла оолугуп жүрдү. Жада калса: «-Эгер, ушул жылы бара албай калсам, сени койо беремин!» деген сөздү да айткан болчу. Арадан кыйла убакыт өткөндөн кийин курманайт жакындап калган кезде жер жуткандай жок болуп кетти. Беш-алты күндөн кийин эле ажыга барып келгенин айтып үйгө кирип келбеспи! Менин оюмча, бул таптакыр мүмкүн эмес. Ушундай да болобу?! Казы мырза! Мындан ары бул жалганчы менен жашагым келбейт, ажырашамын!…» деп көз жашын төктү.

Ойго баткан казы арыздын жалган-чынын териштирүү үчүн доогер аял жалганчыга чыгарган адамды чакыртты. Колун көкүрөгүнө алып, сылык гана салам айтып, казынын алдына кирген адам казынын суроосуна:

«-Урматтуу Казым! Аялымдын айткандарында калет жок, бирок менин айтып жаткандарым да туптуура. Мен чындап эле ажыга барып келген адаммын. Ишенбесеңиз ошол куттуу жайларга барганда кээ бир Бурсалык жердеш ажыларга да жолуккам жана ала келүүсүн өтүнүп, бир таңгак белектеримди аманат кылып таштаганмын» деди камырабай.

«-Кандай болуп барып келдиң?» деген казынын суроосуна жооп бере баштады:

«-Мырзам! Байбичем айтып жаткандай, мен жыл сайын ажыга барууну ниет кылчумун. Тилекке каршы, бул жылы да Курманайт карп курп кирип келди. Бара албай калышымды ойлогондо заманам куурулуп кетти. Аргам түгөнгөндө Эскижи Махмуд абага барып, жүрөгүмдү өйүгөн маселени айтып бердим. Махмуд аба колумдан кармап, көзүмдү жумушумду талап кылды. Көзүмдү жумдум. Арадан эч канча деле убакыт өтпөстөн көзүмдү ачсам, Каабанын жанында экенмин!..»

Мындай кайыптык ишке алгачкы жолу күбө болуп турган казы, мындай болушу мүмкүн эмес экендигин айтып, ажынын айткандарын четке кагат.

Куттуу жайлардагы руханият жана ыкластуулуктун таасиринен али чыга элек адамды казынын жоругу күйгүзүп жибердиби, айтор, берегидей адамды ойго түрткөн, олуттуу чындыкты айтат:

«-Казы мырза! Алла Тааланын душманы саналган шайтан көз ачып жумганча жер жүзүн айланып келет, анан эмне үчүн Алланын досу саналган пакиза ниеттүү пенде көз ачып жумганча Каабага бара албасын?!»

Доомат жүктөлгөн адамдын жүйөлүү жообу Махмуд мырзаны бир топ ойго салат. Акыркы чечим Бурсалык ажылардын кайтышына калтырылат. Акырында көптөн күттүргөн ажылар да кайтып келишет. Казы ажыларды алдына ала тосуп, иштин чындыгын териштирген соң айран таң калуу менен аялдын доосун негизсиз деп тапканга аргасыз болот. Бирок жүрөгүндө жалыны өчкүс от пайда болот. Көпкө турбастан чечкиндүү кадам жасап, Эскижи Мехмед абанын жардамы менен Үфтаде Азиреттеринин руханий алкагына кошулуп, руханий тарбиянын тегирменинен ары-бери өткөрүлүп олтуруп олуялык мартабага жетишет.

***

Бир башка өңүтүнөн караганда ал куттуу топурактарга алоолонгон арзуу жана кусалык, бир гана кумдуу чөлдөрдү көрүп келүү үчүн эмес, ал жайларга Ибрахим пайгамбардын ордун, Исмаил пайгамбардын жана урпактарынын мекенин зыярат кылуу үчүн жана эң негизгиси Азирети Мухаммед Мустафанын туулуп-өсүп, дин Исламды жөө басып жайып-тараткан топурактарды көрүү, Ал Ардактуу инсан дем алган абаны көкүрөгүбүзгө, жандүйнөлөрүбүзгө толтуруу максаты менен багыт алып келгенибиз жүйөлүү. Алланын досу саналган бир акын мындай деген:

*Кай тарапка көз жүгүртпө,*
*Турган, анык мужиза экен.*
*Жүрөк толкуйт, ээ жаа бербей*
*Мына ушул асил мекен!*

Бул саптар, болгону акындын арзуу сезими гана эмес, ошол эле учурда Теңир ыроологон акыйкат болуп да эсептелет. Алла Таала минтип буйруйт:

«Анда нечен кашкайган ишаараттар бар…» (Алимран, 97).

Ошол себептен ал куттуу жайларда көз тунарткан кайдыгерликтин көшөгөлөрүн жыртып, айланага көөдөн көздөрү менен карай алгандардын ыйман дайралары ташкындайт, Жаратканга болгон сүйүүсүнөн улам, жамы макулук сүйүлүүгө татыйт. Кай жерге карек оодарса, дал ошол жердин оргуган тартуу күчү өзүлөрүн каптайт, көздөрү жашка толот, тилдери ар убак зикир жана Алланы аруулоо менен гана алек болуп калат. Куттуу жайларда кечирген убактыларын жогорку адеп жана сылыктык менен өткөрүшөт. Бул да болсо аятта айтылган:

«Кимде ким Алланын белгилерине урмат көрсөтсө, (билип койсун) бул эч шексиз жүрөктөрдүн такыбаалыгынан» (Хаж, 32) деген сырдуулуктан алынган улуу насип.

Бул жагын таразалаганыбызда ажылык бир гана зат же мүлк менен аткарылган ибадат эмес. Анын руханий тарабы көрүнөө тарабына караганда алдаканча зор мааниге ээ. Азирети Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* айтымындагы «хажжы-мабрур», баштан аяк мына ушундай руханий көрктүүлүктү камтыган ажылык. Ажылыкты мына ушул өңүттөн караганда дуба, тообокердик жана кечирим тилөө менен жан дүйнөлөрдүн Теңирий ырайымга, берекеге жана шарапатка карк болушу. Ажылык бул-жарамдуу амалдар менен өмүрдүн жаңыдан жанданышы жана курулушу. Ажылык бул-ажылыктан кийинки мына ушундай изги абалды такай улантуу ниетин бекемдеп, Жараткан Аллага сөз берүү.

Азирети Ибрахимдин мына бул дубасы кандай гана үлгүлүү:

«Оо, Жараткан! Экөөбүздү (уулумду жана мени) Сага моюн сунуучулардан кыл! Урпагыбыздан Сага баш ийгендерден бир үммөттү жашат! Бизге ибадат кылууну көрсөт, тооболорубузду кабыл кыл! Сен ар убак тооболорду кабыл кылган мээримдүүсүң!» (Бакара, 128)

Ажылыкты аткарууга багыттанган ынтызар жан-дүйнөлөр бир тараптан дуба-жалбаруу менен жуурулса, бир тараптан Куттуу Каабанын айланасында жана Меккенин көчөлөрүндө Ааламдардын Ардагынын басканын, ушул шаарда жашаганын элестетип, балким, ошол куттуу кадамдардын издерин басып өтүүнү кыялданат, же ошол издерге жандилден жүзүмдү тийгизсем деген арзуу көкүрөктө толкуйт. Маселен кабары болгон болсо, Азирети Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* Сафа Тоосуна чыгып, мушриктерге жасаган кайрылуусун эстеп, ошол күндөрдү көз алдына элестетет. Ошондо Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* ушул тоого чыгып алып, Абу Кубайш тоосун жаңсап Меккелик мушриктерге мындай деген эле:

*«-Ушул тоонун артында душман турат. Бул тарапка карай жакындап келатат. Жаныңарды кыйышы мүмкүн, чара көргүлө!» десем, мага ишенесиңерби?*

Ошондо Меккенин мушриктери:

«-Ишенебиз. Тоонун артын көрбөсөк деле Сен «Мухаммадул Амин» болгондугуң үчүн бизге айткан кабардан эч шектенбейбиз!» деп айтышты бир ооздон.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындан аркы сөзүн башка нукка бурду:

*«-Андай болсо мага ишенген сыңары бул ааламды жараткан, жалгыз жана Кудурети чексиз Алла Тааланын бар экенине да ишенип койгула! Силер табынган буттар болгону алсыз таштар, топурак же отундан башкага жарабаган жыгачтан жасалган. Аларды таштап, жалгыз Аллага гана ыйман келтиргиле. Алла Таала мени силерге пайгамбар кылып жөнөттү».*

Жүрөккө найзадай сайылган ачуу чындыкты уккан мушриктер жаны кашайып кетти көрүнөт, Абу Лахап албуутталып кирди:

«Сен бизди ушун үчүн чакырдың беле бул жакка?!» деп, ичтен да, тыштан да Ага акаарат кылып тарап кетишкен эле. Алар бул акыйкатты дилинин түпкүрүндө кабылдаганы менен, эбактан эле напсинин тузагына туткун болуп алышкан болчу. Ошондуктан акыйкатка далыларын салышпадыбы кургурлар?!

Бирок Ааламдардын Мырзасы муну менен эле токтоп калган жок. Ушул жана ушул өңдүү нечендеген каршылыкка, кайдыгерликке, шору каткан күнөөкөрлүккө карабастан, жеңилип бербестен пайгамбарлык кайрат менен белсенип, Теңирий чындыктарды

берекелүү жамгыр сыңары кургап калган жүрөктөргө төгүлтө айтып, көңүлү калбай талпына берди.

Ажылыкта мына ушундай ибараттуу акыйкаттарды аңдап, айланага дилгир көз чаптыра алсак, Ааламдардын Ардагынын куранынын текчесине калканч болгон Дарул-Аркамдан элестүү созолонгон Куран таалими кулакка келет. Бул таалимдерден кийин жүзөгө ашкан Улуу Көч жана андан кийин багышталган Теңирий берекелерге жандүйнөбүз менен ортоктош боло алсак кана.

Айрыкча берилүү менен назар таштай турган болсок, Савр үңкүрү көзгө чалдыгат. Ошого карай канат күүлөп сүңгүй алсак, Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* менен Азирети Абу Бакирдин ортосундагы руханий жугумдан насиптенип, жүрөгүбүздүн тунуктугуна жараша үңкүрдө үч күн туруп калган эки кутман инсандын маегине маектеш боло алсак болот.

Мына ушундай укмуштуу таттуулуктан кийин жылдыз сымал жаркып өткөн сахабаларды эстеп, алардын дин жолундагы кызматтарына, арууланган адамгерчилигине сый менен таазим кылбай коюга болбос. Миң бир хикматка жана ибаратка жык толгон Мединадагы элеси эстен кеткис күндөрдөн кийин кайрадан Меккеге кайтуу, башкача айтканда, ал куттуу жайдын Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* тарабынан каратылышын кыялданып, көз алдыбызга элестете алсак, кандай гана жемиштүү жеңиш болгонун аңдай алат белек.

Айланадагы тоолорго жана түздөргө назар салып жатып, Меккени каратар күндөн алдыңкы кечте Меккедеги мушриктердин жүрөгүн сестендирип кою үчүн, балким, эки жүз, балким, андан да көп жерге сахабалар жаккан отторду түштө көрүп жаткандай көз алдынан өткөрүүгө болот. Жакшылап кулак түрүп көрсөк «Жеңиш! Жеңиш!» деген толкундуу кыйкырыктар жаңырган күнү Байтулланын үстүндө жаңырган Билал Хабашинин азанын уга алсак керек?! Анан дагы да сүңгүй берсек, Азирети Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам):*

«… Ак келди, бузукулук жок болду….» (Исра, 81) деген аятты окуп, Каабанын ичиндеги жык-жыйма буттарды талкалашын тасмадай көз алдыга келтирүүдө не деген гана керемет ибараттар бар экенин унутпасак…

Ошондо өз жүрөгүбүздү кудум Каабанын бир мисалы экенин, алдын албасак күндөрдүн бир күнүндө ал да бутканага айланып калышы толук мүмкүн экенин элес алып, ажылык ибадатынан сиңирген рухтун жана ыймандын күчү менен жандүйнөбүзгө ширеп бараткан буттарды талкалоого, тактап айтканда, көңүлүбүздү жана жүрөгүбүздү Кудай Таалам назар сала тургандай кылып тазалап, арууло ого ажылыкта батынбасак, башка жерде муну аткаруу өтө кыйынга турат. Ушуну да боолгоо зарыл.

Ушул сыңары дагы нечендеген жакшылыктарга эшигин ачкан ажылык ибадаты бардык адампенде үчүн бир руханий арууланаруу жана ыймандын жанданышын жакшырткан ажайып феномен. Экинчи ирет энеден төрөлгөндөй тазарткан ажылык адамды диндик жактан кемелине жеткирген кең алкактуу ибадат болуп саналат.

Ажылык-бул тирүүлүктүн жана напсинин кийимин ыргытып, руханий бир башкача жашоого кадам таштоо. Ажылык-бул адампенденин рухуна ырайын, чырайын жана түпкү өздүгүн тапканга себепкер болгон, ыйман жамгырларына жуунтуп тазалаган руханий шаага шыкалган шарапаттуу ибадат.

## Арафат

Арафат-кечиримдин жана мунажаттын мекени.

Арафат кыяматтын таңында көрүстөндөн туруштун жана махшар аянтына топ-топ болуп агылунун элесин берет. Пенде атпай алсыздыгын кеч сезип, үмүт менен Алланын алдында кечиримди күтүшөт. Көңүлдөр жана көздөр тооболоп жашып, жандилден айтылган нечендеген мунажаттар Аллага карай бийиктейт. Өмүрдү көзөмөлдөгөн дептерлерге жапжаңы, таптаза барактар ачылат. Калган өмүрдү Кудай Таалага гана арнап ибадат кылып өткөрүүнү туюнткан убадалар, сөздөр берилет.

Мындайча айтканда, Арафат-махшардын бу дүйнөдөгү көрүнүшү. Кыяматтагы абалдын бир бөлүгү ал жерде да баштан кечирилет. Акыйкаттан ал жер кудум мүрзөдөн чыгып, күнөөкөрлүктөн өз напсин айыптап, арманга батып, аттиң деп жер карап, махшарга келүүнү, арга таппай тиштенип, Кудай Таалага жалбарууну эстетет. Эч кандай азем кийим эмес, жөн гана тизеден өйдө жабылган ак бөз, жылаңбаш, жылаңаяк, дүнүйөгө тийиштүү бардык нерсени артка таштоо абалы…

Бир башка өңүттөн Арафат бизди тээ эски эстеликтерге жылоолойт. Баарыбызга маалым болгондой, тыю салынган нерсени жеп койгондугу себеп болуп, Жаратканды н каалоосу менен Адам Ата *(алейхис салам)* менен Обо Эне бейиштен чыгарылып, жержүзүнүн башка башка жерлерине түшүрүлгөн эле. Алар кусалыкка батып, жербетин көпкө кезип, карыпчылыкты жакшы эле тартышкан.

Адам Ата *(алейхис салам),* Азирети Мухаммед Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* Жараткан Алланын даргөйүндөгү кадыр-баркын эстеп, акырында Анын урматына деп Алладан кечирим тилеген. Чын дилден кылган мунажаты Алла тарабынан кабылданып, сапары Мекке тарапка багытталып, жол көрсөтүү үчүн бир периште дайындалган. Дал ошол маалда Жиддада жашап жаткан Обо энеге бир периште жол баштап, Адам Атага *(алейхис салам)* карай алып жөнөйт. Адам болуп жер берине түшүрүлгөн алгачкы эки пенде, арапа күнү дигер маалында Арафатта жолугушат. Көпкө ыйлап, ушул улуу шарапат үчүн Жаратканга кайрадан ыраазылык айтып, тооболорун жаңылашты.

Чексиз берешен, ченемсиз жоомарт Алла Таала алардын мунажатын кабылдап эле токтоп калбастан. кыяматка чейин улана турган Адам менен Обонун урпактарынан дал ошол күн, ошол саатта Арафатка келип кечирим тилегендердин баарынын күнөөлөрүн кечирерин убада кылган. Ажылыкка баргандардын арапа күнү Арафатка чыгып, истигфар айтып кечирим тилешинин сыры, хикматы мына ушунда жатат.

Жаратканды н жетеги менен жолугушкан Адам Ата *(алейхис салам)* менен Обо эне бүгүнкү Мекке шаары турган жайды мекен тутуп, түтүн булатып туруп калышты. Алгачкы жайгашылган жер маанисин туюнткан «Уммул-Кура» ысым Меккеге ошондуктан коюлган.

Анткени Мекке-мекен, өң-түс, бай-кедей, улут деген убактылуу жана ишаараттуу ажырымдарды артка таштап, бардык адамдарды, Ислам бир туугандыгы деген алкакка камтыган жападан жалгыз өлкө экендигин далилдей алган касиеттүү жай. Ал жерде бай менен кедей, башчы менен кызматкер, аалым менен түркөй, кыскасы жамы мусулмандар бир топто, окшош чүмбөт ичинде, бир аянтта жана бир сапта болушат. Ал жай-социалдык катмар ажырымынан сыйрылып, кепин атмосферасын жамынып, Жаратканга жалбаруу жана кыяматтын айбаттуу көрүнүшүн сезе билип сестенүү жайы.

Ал куттуу аймак-бейпилдик, ишеним жана мээримдүүлүктүн кучагы, жандүйнөлөрдү соолугус берекеге жана адамгерчиликке тарбиялаган пайгамбарлардын ордосу. Учурдагы Ислам ааламынын толгоосуна карабастан ал куттуу жайларда ажылык жана умраларда түзүлгөн биртуугандык биримдик, ыдырагыс ынтымак жана сүйүү ушу

тапта дүйнөнүн башка өлкөлөрүнүн кыялында гана жашаган утопия.  Бул өлкөлөр өзүлөрү түптөгөн улуттар аралык уюмдары менен ар дайым мына ушул деңгээлге жетүүнү көксөп, жан сабашканы менен эч бир жыйынтык чыгара албай убара чегип келишет. Анткени алар заттык жыргалчылыктын жеткен чегинде турганы менен руханий чөгүүнүн себебинен ичтен да, сырттан да миң сан жерден бөлүнүү, айрылуу, өчөштүк, душмандык, заалымдык, адилетсиздик жана баскынчылык менен өмүр кечирип келишкени кимге да болбосун кашкайып маалым.

## Муздалифа жанан Курбан

Арафаттан кийинки токтоло турган Муздалифа Куранда ишааратталган «ал-Машарул-Харам»дын руханий абасы менен капталып, мээрим жел аргысы  жүрүп турган даңазалуу жер. Жүрөктөрдү Кудай Тааланын Кудурети жана Зоболосунун чагылышуусу менен чайыган жер. Дүйнөнү, жада калса акыретти да элес албай, ушунчалык дилден байланган сүйүү менен бир гана Алла Таалага багыттанууга шык берген шарапаттуу жай.

Садага күндөрү аягына чыккандан кийин Ибрахим  пайгамбардын *(алейхис салам)* ишаракети сиволикалуу түрдө жүзөгө ашырылган курмандык чалуу расми, ошол улуу пайгамбардын сезимине ортоктош болуунун ынтызарлыгын билдирген ажылардын көңүл дайрасынын толкуну. Мына ушундай толкунданyу менен ажылардын оозунан Халилуллахтын Куранда айтылган береги сөздөр төгүлөт.

«Чынында мен, (өз) жүзүмдү асмандарды жана жерди жараткан Жаратканга, изгиликке багыттанып буруп жатам. Мен бутка табынуучулардан эмесмин» .(Анам, 79)

«Айткын (Эй, Мухаммед): «Албетте, намазым, сыйынууларым, тирүүлүгүм жана өлүмүм бүткүл ааламдардын Жаратуучусу болгон Алла үчүн. Анын бир да шериги жок. Мына ушуга (Жалгыз Аллага сыйынууга) буйрулганмын. Демек, мен моюн сунуучулардын биринчиси-алгачкысымын» (Анам, 162-163).

Ибрахим *алейхис салам)* Вавилондон Дамаскка карай жолго чыкканда:

«Мен Раббиме баратам, Ал мага туура жолду көрсөтөт! Раббим! Мага салихтерден бир перзент бер!» деген эле» (Саффат, 99-100).

Бул жерде Улуу Доско карай чын жүрөктөн сапарга чкканы кыйыр түрдө айтылган.

Аяттын уландысында Азирети Исмаилди сүйүнчүлөө жана курмандык окуясы малымдалат:

«Дал ошол кезде Биз ага жумшак мүнөз бир уул бердик» (Саффат, 101).

«Атасы менен чогуу басып, (эл-жер) кезе турган чакка келгенде (атасы): Уулум, түшүмдө сени (курмандык үчүн) мууздаганымды көрүп жатам. Эми сен өзүң эмне деп жоорушуңду бир ойлонуп көргүн» деген эле. Ал айтты: «Эй ата, сага (түшүңдө Жаратканыбыз тарабынан) буйрулган ишти кылгын. Буйруса мени сабыр кылуучулардан табарсың» (Саффат, 102).

«Ошол убакта экөө тең (Алланын буйругуна) моюн сунуп, (Ибрахимди) бешенеси менен аны жерге жаткырганда: «-Эй, Ибрахим, түшүңдү жүзөгө ашырдың. Биз жакшылык ээлерин ушундайча сыйга бөлөйбүз. Чынында бул өтө оор сынак» деп үн салдык» (Саффат, 103, 106).

«Биз уулунун ордуна Ага чоң курмандык бердик. Арттан келе турган урпактарга Аны (эскерүүгө жакшы наам) багыштадык: «Ибрахимге салам!» дедик. (Мына) Биз жакшылык ээлерин ушундайча сыйга бөлөйбүз. Анткени ал Биздин момун кулдарыбыздан эле» (Саффат, 107-111).

***

Азирети Ибрахим *(алейхис салам)* Ажар эне менен уулу Исмаилди Меккеге жайгаштырып, улуу кемпири Сара эненин жанына кайтты. Жай турмуш өз нугунда улана берди. Маал маалы менен байбичеси жана уулунан кабар алуу үчүн Меккеге келип кетип турду. Меккеге барган кезде пайгамбар ата бир жолу түшүндө, аятта айтылган сыңары, уулу Исмаилди курмандыкка чалып жатыптыр. Ойгонуп кетип, бул түш шайтанданбы же Алладанбы деген экианжы ойго сүңгүдү. Бирок ошол эле түш үч күн катары менен кайталанды. Кызыгы бул күндөр ажылык мезгилинин таврия, арапа жана айт майрамдын биринчи күнүнө дал келгендигинде болду.

Айтымдардын биринде Азирети Ибрахим *(алейхис салам)* бир кездерде:

«Алла Таала мага бир уул бере турган болсо, курмандыкка чалаар элем» деген тура. Ошол сөзү себептүү ушундай оор сынакка тушугуптур.

Раббисинен келген буйрукту аткаруу үчүн даярдык көрүүгө киришти. Исмаилди *(алейхис салам)* досуна алып барарын айтып, аны таза жуунтуп, атыр жыттан сүртүүнү Ажардан өтүндү. Жанына жип жана бычак алып алууну уулу Исмаилге *(алейхис салам)* эскертип, ата-бала ажылар турчу Вакфага карай бет алышты. Учурдан пайдаланып калуу үчүн адам кейпине айланган шайтан Ажар эненин жанына келип, ага жалооруган түрдө:

«Уулуңду Ибрахим кайда алып баратканын билесиңби?»-деди жойпулана.

Ал: «Досуна алып кетти…» деди. Шайтан:

«Жоок, ал Исмаилди сойгону алып баратат!» деп, эненин бейпил жүрөгүнө бүлүк салууга далалат кылды. Ажар эне:

«Ал уулун абдан жакшы көрөт. Андыктан сен айткан ишке барбайт!»

Шайтан кайра далбас уруп:

«Алла ага буйрук кылгандыктан Исмаилди сойот экен!» дегенде Ажар эненин жүрөгү ордуна келе түштү. Ал бейгам гана:

«Оо, Эгер Алла Таалам буйруган болсо эң жакшы нерсе. Биз ага ар убак тобокел кылабыз» деп шайтандын үмүтүнө суу септи.

Айласы кеткен шайтан Ажар энени алдай албаганына көзү жетти белем, бул сапар Исмаилдин *(алейхис салам)* жанына жете келип ага суроо салды:

«Атаң сени кайда алып баратканын билесиңби?». Исмаил (алейхиссалам):

«Атамдын досуна зыярат кулууга баратабыз. Ошого алып баратат!». Шайтан:

«Атаң сенин ушундай баёлугуңдан пайдаланып сени сойгону алып баратат. Раббисинен ушундай буйрук келгенин болжоп алыптыр!»

Исмаилдин (алейхис салам) жүзү нур чайып, жылмая кетти:

«Кудайым буйруган болсо аны кубанып аткарабыз!» деп, шайтанды таш бута кылып кубалап, айдап жиберди.

Шайтан эми акыркы үмүт менен Ибрахимдин жолун торойт:

«-Улугум кары, ук мени! Уулуңду кайда алып баратасың эч ойлонбой?! Жалган түш менен шайтан сени биротоло азгырган тура. Айтып койоюн, түшүң шайтандан!» деп жан-далбас уруп ишендирүү үчүн.

Ибрихим (алейхиссалам):

«-Сен куулган шайтансың! Жолобо бизге!» деп, жерден жети даана таш алып, аны үч жерде уруп калды.

Мына ошентип ажылыктын бир шарты эсептелген «шайтанга таш уруу» расми ушундайча башталып калган. Ошол ыкласман адамдардын берилүү менен тобокел кылгандагы ажайып абалы өзүлөрүнөн кийинки муундарга жол көрсөткөн шам чырак болуп кала бермекчи.

Азирети Ибрахим  пайгамбар уулу Азирети Исмаил  *(алейхис салам)* менен Минадан Арафат тоосуна багыт алган кезде көктөгү периштелер абдан толкунданып алышкан экен. Алар бири-бирине «Субханаллах! Бир пайгамбар бир  пайгамбарды курмандыкка чалуу үчүн алып баратат!» деп калышты.

Азирети Ибрахим  (алейхис салам) уулуна бул иштин чындыгын ачык айтты:

«Уулум! Түшүмдө сени курбандыкка чалууга буйрук алдым».

«Атаке! Ушул өкүмдү сага Алла Таала бердиби?» деди.

Ибрахим (алейхиссалам):

«Ооба! Карегим!» деп кыска жооп берди, уулуна болгон сүйүүсүнө жеңилип калбоо үчүн.

Азирети Исмаил  *(алейхис салам)*:

«Атаке! Сен айтылган буйрукту аткар! Көрөсүң мен буга сабыр кылам!» деп, өз жанын арнаганга даяр экендигин билдирди. Исмал ошол окуя болгон тушта он үч жашта эле.

Риваяттарга карганда Жабраил периште толкунданган жана жетишүүдө кыйынчылык тарткан үч жер болуптур. Алардын бири уулу Исмаилдин (алейхис салам) кекиртегине бычак такалган кез эле. Көз ачып жумганча жетип келип, бычакты мокотуп салууга үлгүрүптүр. Кудай Таалага ушунчалык жакын болуп, чын дилден берилгендиги себептүү белек катары бейиштен алынып келген кочкорду курмандыкка чалышы керек экендигин маалымдады. Ошентип периштелер айткан такбирлердин коштоосунда ата-бала эки пайгамбар Алла ыроологон кочкорду курмандыкка чалышты.

Мына ошондуктан курмандык чалуудагы негизги максат, ушул окуяларды эскерип, катылып жаткан Теңирий хикматтардан  насип алуу, Алла Таалага баш ийип жакындоо жана такыбалык менен кулчулук кылуу үчүн жандүйнөлөрдү тазалоо болушу кажет. Анткени Куранда:

«(Курмандыктарынын) эттери да, кандары да Аллага жетпейт. Аллага болгону такыбалыгыңар гана жетет…» (Хаж, 37).

Ажылыкта курмандык чалынгандан кийинки чач алдыруунун да өзүнчө бир хикматы бар. Ислам дини келбестен мурда, кимде ким кол астындагы кулун азат кылгысы келсе, бошотордон алдын анын чачын кырып салчу экен. Бул болсо анын кул экендигин билдирген бир белгиси эле.  Ажылар ажылыктагы чач алдыруу менен Кудай Таалага дайыма кул экендигин кабыл кылып, моюнга алышканын билдиришет. Мындайча айтканда  чач алдыруу, өзүбүздү Аллага атаганыбызды жана Ага моюн сунган бир кул экендигибизди расмий түрдө билдирүү болуп саналат.

### Мина жана Шайтанга таш ыргытуу

Азирети Ибрахим  *(алейхис салам)* менен Азирети Исмаил  *(алейхис салам)* шайтанды ташбараңга алып, азыр сөз болуп жаткан Минада жеңген. Мына ошол Мина адампенде кандай гана абал болбосун, Жараткан Аллага моюн сунуп,  тобокел кылып жүрүшү абзел экендигин эске салган ыйык жай болуп саналат. Шайтанга таш ыргытуу эң оболу кан-жанга аралашып кеткен ичибиздеги шайтанды кубалоо менен башталганы оң. Башта да айтып кеткенибиздей, шайтан Азирети Ибрахим, Азирети Исмаил  жана Ажар эненин алдынан чыгып амалга салып ар кайсынын айтып, көпкө ээрчиген. Ажылыктагы важип иш-аракет катары милдеттүү түрдө аткарылган шайтанга таш ыргытуу расми улук заттардан калган нары сооптуу, нары пайдалуу таберик иш катары жүзөгө ашырылып

келет. Башка өңүттөн караганда ошол заттардын ишин орундатуу менен аларды эскерүү да болуп саналат.

Шайтанга таш ыргытуу ишине абай сала турган болсок, каргыш жана наалат айтуу деген кыйыр маани келип чыгат. Анткени ошол доорлордо бирөөнү каргоо же бирөөгө наалат айтуу ошол адамга карай таш ыргытуу түрүндө болчу экен. Ал эми шайтандын каргышка калганын билдирүү үчүн «ражим»-таш менен урулган деген айтылыш атайы шайтанга ишааратталып айтылган.

Мына бул нерсени айта кетүү да кажет, бул жерде шекилдүү түрдө Алла Тааланын ыраазылыгын табуу ниети менен жерден алып ыргытылган таш, негизинен, күнөөгө ыргытылган таш болуп эсептелет.

Анткени Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

*«*(Шайтанга) *таш уруу жана Сафа менен Марванын аралыгына барып келүү Алланы зикир кылуу үчүн гана буйрук кылынган»* (Тирмизи, Хаж, 64, 902).

Майда таштарды ыргытуунун максаты-шайтанга болгон келишпестикти, душмандыкты баса белгилөө. Анткени ал топурактан жаратылгандыгы үчүн Адам Атаны *(алейхис салам)* кемсинткен, теңине алган эмес. Оттон жаратылгандыгы үчүн өзүн өйдө сезип, текеберленип кеткен. Алла Таала болсо ошо шайтан өзү «топурак» деп кемсинткен адамдын колу менен ташбараңга алдырылган.

Бул жерде шайтанды ташбараңга алып жаткандагы аң-сезим жана чыгарылган жыйынтык андан кийинки калган өмүрүбүздү камсыз кылып, кучагына алышы керек. Шайтандын азгыруу үчүн жүрөккө салган ар бир шыбышына:

«Ташбараңга алынган шайтандын жамандыгынан Аллага корголономун» деген берилүү сезим менен жооп айтып, Аллага багыттануу зарыл. Адампенде акыркы демине чейин наалатка калган шайтанды мына ушинтип ташбараңга алышы керек.

Бизди ар убак алаканга салгандай көрүп-билип турган Алла Таала:

«Эгерде шайтандан келген жаман бир ой сени азгыра турган болсо, дароо Аллага корголон!» (Фуссилат, 36).

Жыйынтыктап айтканда, шайтанды таш менен уруу-бул ибилиске наалат айтып каргоо жана жүрөктү аркандай арам, булганыч ойдон оолактатып, Аллага багыт алуу.

Ажылык жана умра ибадаты учурунда төмөндөгү ойду акылдан чыгарбоо кажет:

Уурулар зергер устанын дүкөндөрү турганда эскилиги жеткен дүкөндөргө барып таман жооруткулары келбейт. Анткени байлык ошол кымбат баалуу асылташ, алтын-күмүштөн азем буюмдарды жасап саткан зергер усталардын дүкөнүнөн табылат. Ибадат кылып жүргөн пакиза дилдүү момун мусулман менен ибадат эмне экенин билбеген наадан адам да ушуга окшош. Адамзатты жолдон чыгаруу үчүн Алладан уруксат алган шайтан байлыгы ичинде катылуу дүкөндү аңдыгандай ибадат кылып жүргөн адамдын артынан чуркайт, жүрөгүнө киргиси келет. Бул себептен шайтан, ажылыкка же умрага ниет кылган адамды азгыруу үчүн күнү-түнү жан үрөп иштейт. Ошондуктан ажыга жөнөгөн адамдын такай жанына алып жүргөн куралы «сабыр» болушу керек. Анткени ажылык башка ибадаттарга салыштырмалуу өзгөчө да, салмактуу да ибадат. Мындай караганда жеңил көрүнүшү мүмкүн, орундатууга келгенде эң эле кыйын ибадат. Ошондуктан ниет сүйлөмүндө:

«Аллахым! Аны мага жеңил кыла көр!».. деген айтылыш орун алган.

Ажылык жана умрада:

Арапчасы жазылат

деген айтымдарды жаңыртып Жаратканга мунажат кылган көңүлдөр бул талбияларды айтуу менен Кудай Тааланын чакырыгына жооп кылышканын жана Андан башка эч бир кудайдын жок экендигин тил менен айтып, дил менен тастыктагандан кийин, напсинин, шайтандын жана каалоолордун арзуусуна алданбоого сөз беришкенин аңдай билиши керек.

Мына ошондуктан шайтандын сан кыл тузактарынан оолак боло жүрүү момун мусулманга жүктөлөт. Бул машакаттуу сапарда жүргөн кезде башка түшө турган ар кандай терстиктерге ноюп олтуруп калбастан сабыр кылып, булардын жиберилген сыноо экендигин эске алып, ажылык же умра ибадатынын пакизалыгына доо кетирип коюдан сактануу абзел.

## Сафа, Марва Дөңсөөлөрү жана Сай

Бул эки дөңсөө зам-зам кудугуна жакын жерде. Экөөнүн ортолугунда бир кыйла аралык бар. Ажар эне, ушу эки дөңсөөнүн ортосунда, суу издеп ары бери чебелектеп чуркаган экен. Сафа менен Марва дөңсөөлөрүнүн аралыгына барып келүү адампенденин Алла Таалага болгон берилүүсүн, колунун эч нерсе келбеген алсыз жан экендигин мойнуна алууну туюнтат. Ошол аралыка бир канча ирет барып келүү «Сай» деп аталат.

Бул эки дөңсөөнүн маанилүүлүгүн Алла Таала мындайча белгилейт:

«Сафа жана Марва шек-күмөнсүз Алланын белгилеринен…» (Бакара, 158).

Алла Тааланын белгилерин көргөн же күбө болгон момун мусулман кандай мамиледе болушу керектиги Куранда:

«… Кимде ким Алланын белгилерине таазим (кылып, сый) көрсөтсө, шек-күмөнсүз, ал жүрөктөрдүн такыбалыгынан болот» (Хаж, 32) деп билдирилет.

ЫЙЫК КААБА

Момун мусулмандардын кыбыласы саналган ыйык Кааба Жараткан Алланын: «… Сажда кыл жана жакында!» (Алак, 19) деген буйругунун негизинде намаз ибадатынын багыттануу жагы болуп саналат. Ошол эле учурда жамы мусулмандардын ыйык деп санаган кыбыласы жана Ислам дүйнөсүнүн кут тарабы.

Адамдын жүрөгү менен ааламда жайгашкан ыйык Кааба Кудай Таала назар эте турган этибарлуу жай болуп саналат. Мындайча айтканда, Кааба ааламдын жүрөгү сыңары. Ажылык, мына ошондуктан, Каабанын зоболсун аңдап-сезип, таза, тунук жүрөк менен орундатыла турган ибадат.

Байтуллах-Алланын үйү саналган Каабанын Адам Атанын *(алейхис салам)* доорунан бери сыйынуучу ыйык жай жана каржылык мүмкүнчүлүгү барлар үчүн ажыга баруу парз экендиги төмөнкү аятта билдирилген:

«… Албетте, Меккедеги (Кааба) ааламдарга хидаят жана берекенин булагы катары адамдар үчүн курулган эң алгачкы (сыйынуучу) үй. Ал жайда Ибрахимдин орду жана ага кирген адам ар кандай коркунучтан аман болуусу сыяктуу ачык аят-белгилер бар. Ошондой эле жолго чамасы жеткен кишилердин мойнунда Алла үчүн мына ошол үйгө зырат кылуу милдети бар. Тангандар (каапырлар) билип коюшсун, Алла бүткүл ааламдарга муктаж эмес» (Алимран, 96-97).

Каабада Макамы Ибрахимдин, Алланын досу Ибрахимдин оруну бар. Алла Таала ажылык жана умра насип кылынган мусулмандарга анын аяк изи калган ошол ыйык жайда басуу жана анын орунунун артында туруп таваф намазын окуу менен милдеттендирилген.

Каабада салам айтылып, урмат-сый менен өбүлө турган «Хажарул Асвад» (кара таш)-Алла Таалага кулчулук кылууга жана Анын жолунан тайбоого убада берүүнү чагылдырган ыйык таш. Ага салам айтуу ошол эле учурда бардык напсилик азгырыктардан жана шайтандын алдамайларынан биротоло кол үзгөндүгүн тастыктап, мурункудай күнөөкөрлүккө кайра кайтпоого сөз берүү дегенди туюнтат.

Хажарул Асвад-тооп кылуунун башталышын жана бүтүшүн белгилөөчү нерсе. Мезгил оошуп, оңдоо иштери жүргүзүлгүндө Каабадагы бардык таштар алмаштырылган. Бирок биз сөз кылып жаткан кара таш ошол боюнча сакталып, өзгөртүлгөн эмес. Тээ баштан бери ал кара ташты нечендеген нары куттуу нары пакиза эриндер өпкөп, нечелеген жүздөр жана колдор тийгизилип келген. Ал демейде жөнөкөй эле кара таш көрүнөт. Бирок ээлик кылган бийик руханий абалы менен жандүйнөлөрүбүзгө бир башкача таасир калтырып, бир башкача сүйүүнү пайда кылып келет.

Жыйынтыктап айтканда. Кааба, турган турпаты менен кудум Теңирий Арыштын жер жүзүндөгү көлөкөсү, мээрим жана берекесинин булагы сыңары. Кыскасы,  Кудай Тааланын мээрим жана кечиримдүүлүк сыпаттары чагылышкан керемет күзгү. Миллиондогон жандүйнөлөр арзып жүргөн, миллиондогон жан дүйнөлөрдү нурга толтурган ажайып күн мисалы.

Каабанын курулушу тууралуу баяндамаларга караганда, Азирети Адам Ата *(алейхис салам)* менен Обо Эне бейиштен чыгарылгандан кийин жерге түшүрүлөт. Арафатта жолуккандан кийин батышка карай жол тартышат. Жол жүрүп олтуруп  азыркы Кааба турган жерге келишет. Адам Ата *(алейхис салам)* ушундай жолугушууну насип кылган Алла Таалага шүгүрчүлүгүн билдирүү ниети менен ибадат кылгысы келет. Бейиште жүргөндө нурдан жаратылган устунга карап ибадат кылып жүргөндүктөн, ошол устунду кайрадан өзүнө берилишин суранат. Дубасы кабылданат да, тилеги заматта орундалат. Адам Ата *(алейхис салам)* болсо аны кыбыла катары тутунуп ибадатын улантып, ошол жер ди байырлапөмүр сүрүп калат.

Нурдан жаратылган устун Азирети Шиттин *(алейхис салам)* пайгамбарлык доорунда көздөн кайым болот, бирок ордунда кара таш калат. Азирети Шит *(алейхис салам)* аны да жоготуп алуудан корккондуктанбы, төрт чарчы жерге бийик дубал тургузуп, жанакы кара ташты ошол бөлмөнүн бир бурчуна коюп койот. Каабадагы азыркы Хажарул Асвад деген аталыштагы кара таш-ошол таш.

Андан кийин дагы далай сапырылган доорлор өтөт. Азирети Нухтун пайгамбарылыгы мезгилиндеги топон-суу алааматында кара таш кумдун астында калып, бары-жогу билинбей кетет. Андан да далай кылымдардан кийин Азирети Ибрахим *(алейхис салам)* уулу Исмаил  *(алейхис салам)* менен Ажар энени дал ошол жерге жайгаштырып кетет. Арадан бир топ жылдар өтүп, уулу Исмаил  *(алейхис салам)* эрезеге жетип, каруу күчкө толуп калганда Кудай Тааланын буйругу менен азыркы Кааба турган жерди казып, Азирети Шит пайгамбар *(алейхис салам)*  тарабынан курулган  имараттын пайдубалын  табат да, ошонун үстүнө Каабаны курат. Кааба курулуп бүткөндөн кийин Алла Таалага минтип жалбарып дуба кылат:

«.. Оо, Раббим! Бул айакты бейпил шаар кылгын!  Аллага жана акырет күнүнө ыйман келтирген шаар калкын түрдүү мөмө-жемиштер менен ырыскыландыр!…» (Бакара, 126).

Ибрахим пайгамбардын дубасынан улам Меккеде ыймандан алынган лаззат менен тилдин таткан даамы бирдей десек болот.

Кааба баш-аягы болуп он бир жолу курулуп, оңдолгон:

Биринчиси периштелер тарабынан, экинчиси Адам Ата *(алейхис салам),* үчүнчүсү Шит *(алейхис салам),* төртүнчүсү Ибрахим, Бешинчиси Амалика уруусу, алтынчысы Журхумилер, жетинчиси Кусай, сегизинчиси Курайш уруусу, тогузунчусу таабинден Абдуллах бин Зубайр, онунчусу Хажжажы-Заалим, он биринчиси болсо Осмон мамлекетинин султаны IV. Мурат Хан тарабынан жүзөгө ашырылган.

Осмон мамлекетинин Каабага көрсөткөн урмат-сыйы ушунчалык бийик болгон. Бул Каабаны куруп, оңдоо иштеринде белгилүү болгон:

IV. Мурат Хандын падышалык доорунда бир сел жүрүп, Каабанын эки жагы ураган болот. Муну оңдоо үчүн атагы алыска кеткен дасыккан уста Мимарбашы Рыдван Аганы Меккеге жөнөтөт. Керектүү камылганы көргөн устабашы Каабанын ураган жерлерин айтууда «урап калыптыр, чөгүп кетиптир» деген сөздөрдү колдонууну адепке туура көрбөй, Каабага болгон таазими себептүү:

«Каабанын мына ушул бөлүктөрү семти-сужутка (саждага баш койгон таризде кынтайып) баратыптыр» деген экен.

Курулуш жүрүп жатканда курулушка керектүү нерселерди ташыган унаалар, ал куттуу жайды булгап койбосун деген жакшы ниет менен зарыл чараларды да көргөнү көңүл чордонун өзүнө бурбай койбойт.

## Ажал келип айдаганча

Өмүр деген улуу немат адамзаадага бир гана жолу берилерин эч убакта эстен чыгарбоо кажет. Өлүм-бул тирүүлүктөгү бардык жандууларга койгон Алла Тааланын өзгөргүс мыйзамы. Адамдын өмүр суусу, мөөнөтү,ал тургай дем алуу, дем чыгаруусунун санына чейин белгиленген, өкүмгө бекитилген. Ажал эч качан өз убагынан эрте да, кеч да келбейт. Бул кашкайган чындык. Ажалдан качып кутулуп кеткенди ушул убака чейин эч бир жан уккан да, көргөн да эмес.

Ошондуктан ажылыкка баруу шарапаты колго тийген адамдар ушул чындыктарды эске алып, ойлонуп, бул улуу ибадатка каршы кайдыгер же ыкшоо мамиле кылуудан өтө сак болушу абзел. Анткени өмүр акыр аягына келип жеткенден кийин бушайман болуп, бармак тиштегендин эч бир пайдасы жок. Демек, мүмкүнчүлүк колдо турганда Жараткан Алланын биздин мойнубуздагы акысы саналган ажылык ибадаты жаатында эч бир кайдыгерликке ыктабай, эң алгачкы мүмкүнчүлүктө кулчулук бул озуйпабызды аткарып калганыбыз оң. Болбосо Азирети Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* айтып кеткен эскертүүсү өтө коркунучтуу. Ал:

*«Кимде ким жеп-ичүү жана унаа мүмкүнчүлүгү бар туруп жана Алланын үйүнө баруу мүмкүнчүлүгү да колдо турганда ажылыкка барбай турган болсо, анын жөөт же болбосо христиан болуп өлүшүнө эч бир тоскоол жок!»* (Тирмизи, Хаж, 3).

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* бул эскертүүсү менен ажыга барууга толук мүмкүнчүлүгү бар туруп, бул улук ибадатка кайдыгер кол шилтегендердин орду толгус жоготууга кириптер болорун алдын ала маалымдап жатат. Демек, толгон токой мүмкүнчүлүккө ээ болуп алып, шайтандын жоругунан арылбаган нечендеген адамсөрөйлөр кайдыгерликтин сазына батып турганы эмнени каңкуулайт. Кандай гана караңгылык, кандай гана кайдыгерлик!..

Каржы мүмкүнчүлүгү жайында болгон бардык мусулмандардын эч болбосо өмүрүндө бир ирет ажылык ибадатын орундатышы парз. Кайра кайра ажыга баруу мустахап, бирок өтө сооптуу.

Анткени Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай деген:

*«Ажылыкты жана умраны биринин артынан бирин орундатуу өмүрдү да, ырыскыны да көбөйтөт, кембагалдыкты жана күнөөнү темирдин датын көөрүк кетиргендей ээритип жок кылат»* (Ахмад, III, 446-447).

Бир кудсий хадисте:

*«Алла Таала минтип буйруйт: Мен бир кулума денсоолук жана саламаттык ыроолоп, мол ырыскы бергениме карабай, ар бир төрт жылда Мага келип турбаса (ажылык жана умра ибадатын орундатпаса) ал адам анык куру калган болот».* (Хайсами, III, 206) деп айтылат.

Маалым болгондой, парз ибадат саналган намаздын, орозонун нафили болгону сыңары ажылыктын да нафили бар. Нафил ниет менен орундатылган ажылык ибадаты тууралуу суу кечпеген наадандык сынтагуулар, Кудай сактасын, каапырлыкка жакындап барган сөздөрдөн эч бир айырмасы жок. Мына ушунун баары ыймансыздыктан, болсо ыймандын өтө тайыздыгынан, маалыматсыздыктан келип чыгууда.

Нафил ибадаттар тээ Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* курган «бактылуулук кылымы»нан бери учугу үзүлбөй, ушунчалык бекем ыйман менен орундатылып  келет. Имамы Азамдын 55 жолу ажылыкка барганын айтуу жетиштүү мисал боло алат. Улуу укукчу аалым Имам Азам Абу Ханифа, миңдеген окуучулары жана көптөгөн жеке жана коомдук жумуштары болгонуна карабастан, жылдык  убактысынын үчтөн бирин ажылык ибадатын аткарууга жумшаган. Ошол доорлордун шартында Багдаттан Меккеге жана Мединага төө менен барып келүүнүн артында не деген гана машакаттуу кыйынчылык турганын эске алуу керек. Мына ошол Алланын достору башка жерден таппаган рухий лаззатты Харамайндын (Мекке жана Мединанын) берекелүү абасынан тапкандыктан, кандай гана мүмкүнчүлүк болбосун ажылыкка барып келүүнү жана Алланын Элчисине *(саллаллаху алейхи васаллам)* зыярат кылуунун өзүн эле табылгыс канимет деп билишкен тура..

Анткени ысык ыйман менен чын ыкластан аткарылган нафил ибадаттар, пендени Алла Таалага жакындатат. Киши рухун аруулатат, кеңитет, тереңдетет. Жараткан Өзү мына ушундай абалга келген кулдарынын көрөр көзү, угар кулагы болот. Мындайча айтканда, алардын көзкараштары, аң-сезимдери жана оозунан чыккан сөздөрү өңчөй Теңирий нурдун жараяны абалына жетет.

## Тобокелчилик жана моюн сунуу

Тобокелчилик, моюн сунуучулук жана ажылык деген сөздөр айтылган кезде эң алгач Ибрахим (алейхиссалам) жана уулу Исмаил (алейхиссалам) эске келет. Анткени ажылык ибадаты алардын ыкластуулук менен кылган амалдарынын натыйжасында пайда болгон салих амал болуп эсептелет.

Тобокел-«таваккуль» деген арап тилинен оошкон сөз. Кыргыз тилине так которгондо, таянуу,  чыдоо, ишенүү, өкүл тутуу жана өкүлгө ишенүү деген маанилерди билдирет. А бирок биз бул сөздү тобокелчилик деп кылымдар бою айтып келсек да. сөз түпкү маанисинен бузулган эмес.

Ал эми тобокелчиликтин Ислам дининдеги аныктамасына назар сала турган болсок, тобокелге салууда чара көрүп, аракеттенүүнү жыйыштырып кою эмес, керисинче, колдо болгон мүмкүнчүлүк менен чара көргөндөн кийин гана Алла Тааланын кудретине тобокел кылып корголонуу деген чындык көзгө урунат.

Ал эми тасаввуфта болсо: дили, көңүл дүйнөсү Алла деген түшүнүк менен толуп турган пенденин Алла Таалага гана ишенип, Ага гана корголонушу тобокелчилик болуп саналат.   Аяттарда мындайча айтылат:

«Ыйман келтирген адамдар Жалгыз Аллага гана тобокел кылышсын» (Ибрахим, 11; Тооба, 51).

«Эгер момун болсоңор, Жалгыз Аллага гана таянгыла!» (Маида, 23)

«Кимде-ким Аллага гана тобокел кылса, Алла ага жетет» (Талак, 3).

Пайгамбарыбыздын (саллаллаху алейхи васаллам) хадисинде болсо: «Эгер сиз Алла Таалага чындап тобокел кылганыңызда,  ак таңдарда ачкарын кетип, күүгүмдө. курсагы ток кайткан канаттуу куштар сыңары ырыскылуу болот элеңиз!» деп эскертүүчү насаатын айткан (Тирмизи, Зухд, 33).

Куранда Алла Таала бизге:

«Эгер кандайдыр бир иш тууралуу (пикир болсо) алар (момундар) менен кеңешкин! Эми  кеңеш салган соң бир ишти ниет кылсаң. Аллага таянып тобокел кылгын!» (Али Имран, 159) деп буйруган.

Алла Таала эки дүйнөдө тең момун мусулмандардын жардамчысы, колдоочусу жана коргоочусу. Кимде ким тобокел кылса, Алла ал пендесине жетиштүү. Мейли жеке турмушта болсун, мейли коомдук маселе болсун, чыныгы бейпилдик менен таалайлуулук жалгыз гана Аллага багыт алууда, Андан жардам тилөөдө, Ага тобокел кылууда жатат.

Мүмкүнчүлүктөрдүн алкагында алдын алуу чараларын сынап көрүү, анан тобокел кылып Алла Тааланын ырайымына, күчүнө, мээримине корголонуу жалпыбызга түшкөн милдет.

Түрк тилине «теслимийет» турпатында кирген калган арап сөзү «са-ли-ма» деген этиштин туундусу. Аны кыргыз тилине которгондо: моюн сунуу, кылчактабай тартпастан кабылдоо жана амандыкка жетүү  деген маанилерди туюнтат.

Дегинкиси, Алладан башка эч нерсеге жүрөгүнөн орун бербеген Ибрахим пайгамбар тууралуу периштелер:

«Эй Раббим! Ибрахимдин жаны, малы жана бала-бакырасы бар! Кантип Сага ал халил боло алат?! » деген эле.

Ошондо Алла Таала Ибрахимди өз жаны, өз баласы жана мал-мүлкү менен сынаганын, ошого карабастан Өзүнө анын жандили менен моюн сунганын периштелерге көрсөткөн эле. Мына ошондой накта берилгендигинин жана моюн сунуучулугунун берекеси менен Жаратkандын жолунун айныгыс жолоочусу болуп калуусуна мал-мүлкү да, өз жаны да, баласы да тоскоол боло албады. Анткени Ибрахимдин тили ар дайым өз жүрөгүнө тилмечтик кылып: «Мен ааламдардын Раббисине моюн сундум!…» (Бакара, 131) –деп турат.

Мына ушул улуу сыноолор жана алардын орошон акыйкат натыйжалары келечектеги бардык үммөттөргө өрнөк болот.

***

Азирети Ибрахим каапырларды жалындуу тили асманга соймоңдогон отуна мын мына түшөт деп жаткан кезде, периштелер жардамга келген. Бирок ал:

«-Менин силерге эч кандай мактаждыгым жок! Бул отко жануу күчүн ким берген?» деп жооп кайтарып, «Алла кандай гана изги өкүл!» деп Жараткан Алланын  мээримине корголонгон.

Анын  мына ушундай моюн сунуучулугунун үзүрү катарында Биз отко:

«Эй от! Сен Ибрахим үчүн салкын жана бейпил бол!…» (Анбия, 69) деп айттык.

Жабраил периште Жаратkандын ысмын үч жолу кайталаганы үчүн Азирети Ибрахимдин кол астындагы жер жайнаган төрт түлүк малы өзүнө эч бир маанисиз нерседей эле болуп калган. Жаратканга дагы да жакындагысы келген пайгамбар:

«-Ушунун баарын алып кет!» деп берип салып, басып кете берген.

Башта айтып өткөндөй, Ибрахим пайгамбар уулу Исмаилди курмандыкка чалуу менен катуу сынакка кабылган. Алланын буйругуна болгон берилгендиги, моюн сынгандыгы жана ыкластуулугу менен бул сынакта да ийгиликке жетишкен.

Чыныгы кулчулук моюн сунуучулукта. Анткени Алла Таала Өз пендесинин башкага моюн сунуп кетишин эч убакта каалабайт. Таслимият-моюн сунуучулук, сүйүүгө байланышкан иш. Мындай моюн сунуучулук жана ыкластуулуктун берекеси менен Азирети Ибрахимге жаны да, бала-бакырасы да, мал-мүлкү да тоскоол боло албады. Ажылык ибадаты да Жараткан Аллага анын болгон ушунчалык тыгыз берилүү жана моюн сунуучулугунун кыяматка чейинки эң изги символу болуп кала берди.

Анткени Ибрахим пайгамбардын тили ар убак жүрөгүнө тилмечтик кылып:

«…. Мен ааламдардын Раббисине  моюн сундум!» (Бакара, 131) дегенден тажаган эмес.

Азирети Ибрахим менен Азирети Исмаилдин тобокелчилигинин жана моюн сунуучулугунун символу болгон ажылык кишилик сапаттардан ооактап айкөлдүктүн кутуна сугарылып, моюн сунуп, тобокел кылууга киришүү болуп саналат. Ажылык-булТеңирий сүйүү менен ташкындаган жүрөктүн кулчулук озуйпасы. Ажылык ибадаты-бул башты жана аяк жакты жылаңачтап, аны эки кулач ак бөз менен оронгон кулдун, дүнүйөгө таандык мартабаларды бир чекеге коюп туруп дил-көңүлдөн Кудай Таалага жалбарган абалга сүңгүп кирүүсү. Мына ошентип адамзаада чыныгы моюн сунуу менен Жаратуучусуна жалганат.

Эми ажылык ибадатына баамдап назар салсак; Жаратканга жалбаруу, моюн сунуп, тобокел кылуудан кийин ушулардын нукуралуулугу жана берекеси менен  күнөөлөр кечирилет.

Ал эми умрага барууну ниет кылып сапарга чыга турган мусулмандар тобокел жана моюн сунуу дегенди туура түшүнүп, заттык жактан да, руханий жактан да сапарга жакшылап даярданышы керек. Бир учурларда Йеменден бир топ адам «Биз Аллага тобокел кылабыз!» деп, эч бир даярдыксыз жолго аттанышкан экен. Анан Меккеге жеткенде ач калып, тилемчиликке өтүп кетишиптир. Буга күбө болгон Алла Таала мына бул аятты жиберген:

«… Өзүңөргө азык камдагыла! (Бирок) азыктардын эч жакшысы такыбалык экенинде шек жок…» (Бакара, 197).

Бул аят башта биз айткан заттык жана руханий даярдык дегенибизди камтып турат. Мына ушул эки тараптуу даярдыкты да албетте чыныгы такыба, аруу жүрөктүү адамдар гана аткара алышат.

Макбул жана Мабрур ажылык , Умра үчүн рухий  зарылдыктар

Ажыдыктын Алланын даргөйнүдө керектүү баага арзышып, макбул жана мабрур болушу үчүн зарыл болгон негизги шарттар бар. Алар төмөнкүлөр:

1. Ажылык менен умрага ыкластуу ниет кылып, бул ниетине каршы келген башка ниеттерден баш тартышы керек.

Кудай Тааланын ыраазылыгына жетип, анын жакшылыктарынан пайдалануу үчүн ажылык жана умра ибадатына  калыс ниет кылуу кажет. Ошондой эле Аллага сөз берген учурда, көкүрөгүбүздөгү көр напси менен болгон убадалашууга жана пендечилик кылып

койсок боло берет деген калтыс түшүнүккө чекит кою зарыл. Ал ыйык жайларда менменсинүү, текеберленүү деген терс мүнөздөрдөн да биротоло арылуу кажет. Ажылыкка жана умрага мына ушундай рухий даярдык менен  келген жандар Теңирий мээрим жана берекеге карк болуу каалгасынан өтүп, Теңирий сыр жана хикматтардын сарайына мейман болушат. Аталган баскычтардан өткөндөн кийин  аларга мына ушундай озуйпа жүктөлөт:

2. Ихрам үчүн кийген кийимин чечип жатып, дүнүйөкорлукту да жүрөктөн, ниеттен чечип салуу:

Алланын ыраазылыгын көздөп ажылык жана умра үчүн жасалган көңүлдүк келишимдин үзүрү жана бул жааттагы ыклас жана берилгендиктин белгиси катары ихрам үчүн бир гана биз билген сырткы кийимди гана эмес, көңүл ааламыбызды басып алган атак-даңк, мансап жана байлык сыяктуу ачкөздүктөн тазаланып, такыбалыктын кийимин кийинишибиз абзел. Алла Таала Куранда:

«Жандүйнөсүн аруулаган (жан) кутулууга жетишти» (Шамс, 9) деп буйруган.

Ошол ыйман жана руханий азыгы түгөнбөгөн жайда көңүлдү Аллага гана буруп, дүнүйөлүк иштер менен шугулдануудан жана. зарыл болбосо. базар-учарды кезип, көңүл ачуудан сактануу керек.  Анткени ушул сыяктуу иштер менен канчалык алектенген сайын, жүрөккө ыксыроо, кайдыгерлик кире баштайт да, ал ыйык жерлердин руханий атмосферасынан пайдалануу мүмкүн болбой калат.

Кезинде ажылыкты аяктагандан кийин Меккеде кала берсе кандай болот? деген мааниде Азирети Пайгамбарыбызга суроо узатылган эле. Анын жообу мындай болгон:

*«Мекке-бул кала бере турган жер эмес. Ажылык ибадатын аяктаган соң сырттан келгендердин  кала турган мөөнөтү болгону үч гана күн!»* (Ахмад, IV, 339).

Таазимдик сезимдерине көлөкө түшүрүп албоо жана ыйык жерге болгон ысык, сый мамиленин салкындап кетпеши үчүн озуйпаларын толук аткаргандан кийин ажылык жана умра ибадатын бүтүргөндөргө өз өлкөлөрүнө тез кайтууну Азирети Умар да эскертип кеңеш берген.

Ажылык жана умрада, Каабанын Раббисине багыттануу жана «.. кулдарына Анын өз кантамырларынан да жакын …» (Каф, 16) экенин сезе билүү өтө маанилүү. Жана ошондой эле «…. Алла киши менен анын жүрөгүнүн ортосуна кирет…» (Анфал, 24) аятын эске алып, Алла Тааладан эч бир нерсенин купуя калбай тургандыгын аңдашы кажет. Тактап айтканда, адампенде дүнүйөгө тийиштүү өтөр-кетер жылтыр-жултурлардан суурулуп чыгып, өз жүрөгүнүн Алла Таалага жакын болушуна кам көрүшү абзел. Анткени ажылык менен умранын негизи мына мындай:

3. Заттык жактан да, рухий жактан да тазалануу:

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)*  ажылык жана умрада аткарылган жарамдуу амалдардын үзүрүн айтуу менен ушул куттуу ибадаттардагы максатты да сөз арасында билдирген:

*«Ажылык менен умранын ортосун бириктиргиле. Анткени булар кудум темирдин датын көөрүк өчүргөн сыңары адамды күнөөдөн арылтат»* (Насаи, Манасик, 6; Ибн-и Мажа, Манасик, 3).

«Ажылык менен умранын ортосун бириктиргиле» деп, хадисте сунушталгандай, ушундай рухий тазарууга, жаңылануусга жана ыйманды кубаттандырууга себепкер болгон «умра» ибадаты да өтө маанилүү.

Жылда бир жолу белгиленген күндөрдө орундатылган ажылыктан башка, жылдын ар кайсы мезгилинде бирок бул ажылыктан айырмаланып айрым чектөөлөрсүз аткарылган

«умра» ибадаты, шарапаты улук болгонуна карабастан «кичи ажылык» деп айтылат.  Бул ажылыктын пазилеттүүлүгүн аңдай билүү өтө пайдалуу.

Күндөрдүн биринде Азирети Умар Мухаммед Пайгамбарыбыздан *(саллаллаху алейхи васаллам)* умрага баруу үчүн уруксат сурайт. Пайгамбарыбыз ага уруксат берип жатып:

*«-Бир боорум, бизди да дубаңа кошо көр, бизди да унутпа!»* дейт (Тирмизи, Дават, 109Ө3562).

Теңдешсиз үлгүлүү инсан Жараткандын акыркы Элчисинин суранычы Азирети Умарды башка бир ааламдарга алып учуруп кетет. Бул жагдай туурасында Азирети Умар *(Алла ага ыраазы болсун!)* :

«Мага Алла Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* бул сөзүнүн ордуна  дүйнөнү беришсе да, мынчалык сүйүнбөс элем!» дейт (Абу Давуд, Витир, 23Ө1498).

Бул окуя умра ибадаты учурундагы дубалар башка учурдагы дубаларга салыштырмалуу  жогору турарын айгинелейт. Демек, умра ибадатында жанкөңүлдөн кылынган дубалар өтө берекелүү, сооптуу болот.

Ажылыктан соң, өзгөчө Куттуу Рамазан айындагы умра руханий жактан арууланууү үчүн эң сонун мүмкүнчүлүк. Арийне, Мухаммед Пайгамбарыбыз куттуу хадистеринде Рамазан айында жүзөгө ашырылган умра чоң ажылыктай сооптуу боло тургандыгын айтып кеткен (Бухари, Умра, 4; Муслим, Хаж, 221).

Ажылык жана умра ибадаттарындагы негизги максат – бул Жараткан Алланын ыраазылыгына ээ болуп, руханий жактан арууланууу. Андыктан Хижаз аймагына бара турган мусулман баласы төмөнкү жагдайга да көңүл бөлүүсү абзел.

4. Арам жана күмөндүү деп эсептелген нерселерден оолак болуп, Ыйык жайга ызат менен кирүү жана тартипти сактоо:

Негизи бардык ибадаттар, жакшылык иштер адал киреше менен жүзөгө ашуусу зарыл. Чынында ибадаттардын берекелүү болушу денебиз азыктанган адал тамакка да түздөн-түз байланышы бар. Ажылык жана умра ибадаттарында да адал кирешенин өтө зор мааниге ээ экендиги куттуу хадистердин биринде мындайча маалымдалат:

*«Кимде-ким бул Үйдү (Каабаны) арам жол менен тапкан акча менен зыярат кылса, Аллага моюн сунуудан чыккан болот. Мына ошол адам ажылыкка ниет кылып, ихрамга кирип төөсүнө минип келип: «Ляббайк Аллахумма ляббайк» десе, асмандан бир үн келет: «Сен үчүн ляббай да жок, бакыт да жок. Анткени сенин кирешең да арам, азыгың да арам, минип турган (төөң) да арам. Эч бир соопко эгедер болбой артты көздөй кайт! Мындай жагымсыз нерсеге жолуга тургандыгың үчүн кайгыр!».*

*Бирок ким адал киреше менен ажылыкка ниеттенип, төөсүнө минип алып (ажылыкка Меккеге) келип: «Ляббайк Аллахумма ляббайк» десе ага да асмандан бир добуш келет: «Сен үчүн ляббай да, бакыт да бар! Сенин ажылыгыңды кабыл кылдым. Анткени сенин минип турган (төөң) да адал, кийимиң да адал, азыгың да адал. Берекелүү соопторго ээ болуп, эч бир күнөөгө малынбагандай пакиза кайт! Сени ыраазы кылып, кубанта турган нерсеге жолуга тургандыгың үчүн сүйүн!»* (Хайсами, III, 209-210).

Ооба, бул куттуу хадисте айтылгандай, арам жолдон табылган акча менен ажылыкка баруунун эч кандай пайдасы жок.

Андыктан ажылык үчүн биринчи шарт – бул адал киреше. Андан соң чын ыклас... Анткени ооздон чыккан ар «Ляббайк» «Оо, Жарткан! Буйругуңа даярмын!»деген сөз көөдөндүн түпкүрүнөн сызылып чыгуусу зарыл. Мына ушундай көлкүгөн ыйман толо жүрөк менен бийиктерге көтөрүлгөн «Ляббайк» жаңырыктары пендени Алла Таалага

жакындата алат. Ал эми оздун учу менен гана супсак, жөн айтылган сөздөрдүн эч бир пайдасы жок экендигин эсибизге түйүп койуубуз абзел. Мухамммед Пайгамбарыбыздын небереси Азирети Хусайн «Ляббайк» деп айтып жатканда:

«-Ляббайк, оозумун учунан гана чыгып жаткан болсо, кантем?!» деп өзүн-өзү суракка тартып, купкуу болуп катуу кыжалат болчу экен.

Ажылык учурунда да арам иштер бар. Булардан оолак болуу керек. Алла Таала бул жагдай туурасында мындай буйурат:

«Ажылык белгилүү айларда болот (булар: Шавваль, Зуль-Каада айлары жана Зуль-Хижжа айынын он күнү). Демек, ким ушул айларда ажылыкты өзүнө парз кылса (ажылыкка барууга ниеттенсе), ажылык мезгилинде (аялына) жакындабайт, күнөө иштерге, уруш, жаңжалдарга барбайт. Кандай жакшы иш кылсаңар, албетте, Алла аны билет. Ошондой эле (ажылык үчүн жолго чыгарда зарыл азык-түлүгүңөрдү) камдап алгыла! Эң жакшы азык – бул Жараткан Алладан коркуу, такыбаалык! Менден корккула, эй, акыл-парасаттуу пенделерим!» (Бакара, 197)

Бул өңүттөн шакабат, күнөө иштер жана уруш-талаштар менен катар Алла Тааланын пенделерине зыян келтирбөө жаатына да өтө кылдат мамиле жасоо керек. Анткени ажылык учурунда эл өтө көп болгондуктан, ажылар бири-бирин жөөлөп, тебелеп кетүү, бири-бирине зыян берип коюу коркунучу курч бойдон кала берет. Ошондуктан айрыкча Каабаны айланып, таваф кылып жатканда тартипти сактап, мусулман боордошторубузга зыян келтирип албоо үчүн аяр мамиледе болуубуз зарыл. Ошондой эле таваф учурунда жалпы элдин агымына карама-каршы айланган адамдар да болот. Аларга да ар дайым этият мамиле жасообуз абзел.

Ошону менен бирге Харам аймагында (Ыйык жайда) жайгашкан мейманканаларда, базарларда, көчөлөрдө аял кишилер менен эркектер аралашып жүрүүдөн оолак болуулары керек. Мындай Ыйык жайда чөп жулууга да тыйуу салынганын эстен чыгарбоо зарыл. Ал жердин касиетинен туура пайдаланып, адамдык ийги жүрүм-турумубуз менен дагы Жараткан Аллага жакындоого жан үрөшүбүз керек. Терс, жат жүрүм-турумдарыбызды сүйүү, мээрим, сылыктык-сыпаалык өңдүү изги сезимдерге айландыруубуз абзел. Анткени ал жерде жүзөгө ашкан ката иштер адаттагыдан башкача чоң күнөөгө себепкер болот. Ошону менен бирге Харам аймагында жүзөгө ашкан жакшылык иштер да өтө берекелүү болорун эсибизден чыгарбоо кажет.[1]

Мээримдүүлүктүн, ырайымдуулуктун пайгамбары Азирети Мухаммед Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* бул жаатка алгач өзү өтө кылдат көңүл бөлүп, жамы адамзадага үлгү болуп берген. Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* күндөрдүн биринде Азирети Умарга *(Алла ага ыраазы болсун!)*:

*«Эй, Умар! Сен күчтүү, чымыр адамсың. Хажар-ы Асвадка (Кара ташка) жетүү үчүн элди кысып, алсыздарга зыян келтире көрбө! Өзүң да ооруба, бирөөнү да оорутпа! Эл азайып, тынч убак келип, мүмкүнчүлүк болуп калса, Хажар-ы асвадды өп, ал эми алыс болуп калсаң «колуңду сунуп өбүү» ишаратын кыл да, келме келтирип, Жаратканды улуктап өтүп кет!»* деген экен (Хайсами, III, 241; Ахмед, I, 28).

Күндөрдүн биринде Азирети Умар *(Алла ага ыраазы болсун!)* бул сөздөрдүн таасиринен уламбы, айтор, Кааба-и Муаззамага кайрылып мындай деген тура:

«Сен кандай гана даңктуусуң (эй, Кааба!). Сенин зоболоң кандай гана бийик! Бирок чыныгы момун мусулмандын Жараткан Алланын алдындагы зоболосу сенден да жогору!» (Тирмизи, Бирр, 85).

Ошондуктан адам акы-укугуна аяр мамиле жасоо, адамдын көңүлүн оорутпоо өзгөчө мындай ыйык жайларда өтө зор мааниге ээ. Анткени ажылык жана умранын максаты да адамдарга урмат-сый көрсөтүү менен дал ушул куттуу жерлердин кутунан күчүбүздүн барынча пайдаланып, жандүйнөбүздү аруулоо. Аятта мындай баяндалат:

«...Ким Алланын мыйзамдарын урматтаса, анда, албетте, (бул урмат) дилдердин такыбаалыгынан болот» (Хаж, 32).

Намаз, мечит, Кураны Карим, азан өңдүү ыйык нерселер менен бирге Кааба-и Муаззама, Сафа жана Марва сыяктуу көптөгөн куттуу жайлар да Алла Тааланын мыйзамы деп каралат. Ажылык жана умра мезгилинде бул жайларга урмат кылуу ар мусулман үчүн изги кадам.

Бутту Кааба тарапка сунуп отуруу же жатуу, пайдасыз сантырак сөздөрдү сүйлөө, ойноо иретинде Куран окуу, аны жерге койуу  жана башка ушул өңдүү жат кыймыл-аракеттерден «мен мусулманмын» деген адам оолак болот.

Ошондой эле мындай жерлерде сыркоологон, жолдо ач калган, жакындарынан айрылган, кыскасы, мүшкүл абалдарга тушуккан мусулман боордошторубуздун абалын туура түшүнүп, дарттарына даба болууга аракет кылуубуз керек. Бул, алибетте, мусулман баласынан талап кылынган  мээрмандык, боорукерлик өңдүү бийик сапаттардан алынган ийги, жигердүү жыйынтык. Жогоруда айтылгандай, ажылыкка барганда Жараткандын назары түшкөн, Пайгамбар баскан мындай ыйык жайда жүргөнүбүздү эстен чыгарбай, боордошторубуздун жүрөгүн оорутуп албоого, тескерисинче, алардын жүрөгүнүн түпкүрүнөн түнөк табууга аракет жасообуз абзел.

Жалпы эле ибадаттардын,  айрыкча ажылыктын нукура акыйкатына дыкат көңүл, аруу жүрөк менен жетүүгө боло турганын Азирети Мавляна мындайча баян этет:

«Үммөттүн залкарларынан Баязид Бистами ажылык жана умра үчүн Меккени көздөй жол тарткан эле. Ал барган ар бир шаардагы салих адамдарды издештирип:

«-Бул аймакта акыл-парасаттуу, жандүйнөсү кең ким бар?» деп маңдайынан чыккандын баарынан сураштырып жүрүп олтурат. Ал кай жакка жолго чыкпасын, алгач Алланын сүйүктүү пенделерин издеп табууга аракет кыла турган. Себеби Алла Таала:

«...Эгер билбесеңер зикир ээлеринен сурагыла!..» (Анбия, 7)  деп буюрган тура. Арийне, Жараткан Кудай Таала Муса пайгамбарга ладунни илимге[2] ээ Азирети Хызыр менен жолугуу үчүн буйрук берген.

Ошентип, Баязид бир шаардан жаңы жаңырган ай шекилдүү алсыз, узун бойлуу бир затты жолуктурат. Анын олуялык жүзү бар эле. Ал кадимкидей жүзүнөн нуру таамп турган сылык-сыпаа гана адам экен.

Баязид бул заттын жанына келип тизе бүгө чөк түшүп олтурат. Анан Баязидке:

«-Эй, адам, кайда баратасың? Денеңди кай тарапка ташып алып бара жатасың?» деген бир башкача суроо салат.

Баязид:

«-Ажылыкка ниеттенгем. Эки жүз дирхам акчам бар» деп жооп берет.

Бейтааныш зат:

«-Эй, адам! Ошол байлыгыңдын (акчаңдын) бир бөлүгүн Алла жолунда муктаж адамдарга, кароосуз калган бечараларга таратып бер! Алардын көңүлүн ал, дубасын-батасын ал, рухий дүйнөң кеңейсин! Өлүмсүз өмүргө багыт ал! Алгач көңүл дүйнөң ажылык кылсын! Андан соң балкыган көөдөн ааламы менен ажылык сапарыңды улант!..

Анткени Кааба Жаратkан Алланын «хана-и бирри» (пендени ыймандын кемелине келтирип, Жаратканга жакындатуучу ыракым жайы) болуп саналат. Ага зыярат кылуу Жараткан Кудай Таала тарабынан мусулмандарга парз кылынган. Ал ушундай куттуу үй. Асыресе, адамдын жүрөгү өзүнчө сырдуу казына.

Кааба Азар уулу Ибрахимдин колу менен салынган куттуу үй. Ал эми көөдөн болсо Улуу Жараткан Алланын даргөйү.

Эгер акыл-парасатың болсо, көңүл Каабасына зыярат кыл! Таш-топурак менен курулган Каабанын негизги максаты, маани-маңызы – бул жандүйнө.

Алла Таала сага мына бул көзүбүз менен көргөн Каабаны таваф кылууну, рухий ыпластыктардан тазаланган, арууланган Каабага (жан дүйнөгө) ээ болушуң үчүн парз кылган.

Эсиңе түйүп ал, ажылык - бул Жаратkандын буйругу. Эгер сен Жараткан Алланын даргөйү атанган жүрөктү оорутуп алсаң, Каабага жөө барсаң да, ажылыктан тапкан сообуң жүрөк оорутуунун күнөөсүнө тете келбейт!» деп акыл-насаатын айтат.

Баязид баягы пирдин айткан акыл-насаатын толук аңдап түшүнөт. Ошентип, анын рухий ааламы пирдин мээрим мухитинен өзүнө жараша кандайдыр бир үлүш алып, ажылык сапарын улантты».

Мына ушул сыяктуу мисалдар менен жандүйнөнү туура багытка салган Азирети Мавляна ыйык жайга бара тургандарга:

«Ажылык мезгили келгенде Кааба-и Муаззамага зыярат жана таваф кылуу максаты менен бар! Бул максат менен барсаң, Меккенин акыйкат жүзүн көргөн болосуң!» деп кайрылат.

Азирети Мавляна жогорудагы окуяда ажылык ибадаты туурасында мисал келтирүүсүнүн себеби - бул ибадат нары аяр, нары улук ибадаттардан деп эсептелет. Арийне, ажылык сапарына рухий жактан да дыкат даярдык көрүү өтө зарыл иш катары каралат.

Ансыз жүзөгө ашырылган ажылык жана умрадан үмүт өтүлгөн натыйжаны, пайданы алууга мүмкүн эмес. Ошол себептүү ажылык жана умра ибадаттарында көңүл дүйнөгө өтө маани берүү керек. Бул ибадатта аппак ихрамга оронуп, периштелердин даражасынан үлүш алууга аракет жасалат. Ибадат мезгилинде ууга чыгуу, аңчылык кылуу, чөп жулуу, алтургай бир тал кыл жулуу да жат көрүнүш деп кабылданат. Бул жерде белгилүү убакыт үчүн кээ бир адал нерселерге да чек койулат. Ажылар күмөн, жат иштердин канчалык даражада пайдасыз экенин жана ошондой эле ал жерде жаратылган жандуу-жансыздын бардыгына боорукерлик, мээримдүүлүк менен аяр мамиле жасоо керектигин аңдап түшүнүшөт.

Бул жерде эскерте кетчү дагы бир жагдай – саналуу гана убакытты эң туура колдоно билүү. Ан үчүн бизге алакасы жок нерселер менен алек болуп, убактыбызды дайынсыз өткөрүүдөн оолак болуубуз керек. Анткени ажылык жана умрада жүрөгүбүздү рухий жактан барынча кубаттандыруу зарылчылыгы турат.

Негизи, бир мусулмандын экинчи мусулманды өзүнөн төмөн сезүү, айыптоо, теңсинбөө, кызганыч сыяктуу сезимдери болбошу керек. Өзгөчө ыйык аймактарда мындай терс сезимдер, адаттан тыш оголе жат көрүнүш катары кабылданат. Анткени бул Ыйык жерде кимдин ким экени билинбейт.

Халид-и Багдади тасаввуф жолуна келгенден мурда башынан өткөргөн төмөнкү окуяга бардыгыбыз бирге назар салалы:

Халид-и Багдади ажылык үчүн жолго чыгып, Медина-и Мунавварага барганда жүзүнөн нуру төгүлгөн бир затка жолугат. Ал зат Йемен жергесинен эле. Халид бул заттын рухий дүйнөсүнө арбалып, анын алдында эч нерсе билбеген адамдай болуп акыл-насаат сурайт. Ал зат:

«-Эй, Халид! Меккеге барганыңда Каабада адептүүлүккө эп келбеген бир иш көрсөң, бул ишти жасаган адам жөнүндө дароо жаман ойго кабылып, жаңылыш тыянакка келбе! Көзүңдү жана жүрөгүңдү ыплас нерселерден оолак карма! Рухий дүйнөңдү шөкөттөө менен шугулдан!»

Мындай нары бүдөмүк, нары таң каларлык эскертме, чындыгында да, Халид-и Багдадини кемелине келтире турган сырдуу окуяга ишарат кылып жаткан эле.

Бирок Халид-и Багдади Мекке-и Мукаррамага барып, ал жердин рухий абасына арбалып, кайсы бир ааламдарга кайып учуп, баягы заттын айткан насаатын эсинен чыгарып коет. Күнгө жума эле. Кийими кир, жүдөңкү бир адам Каабага арка салып, Халидди карап турган болот. Бул көрүнүш Халидке абдан өөн учурайт. Ичинен:

«-Ээ, мына бул эч нерседен бейкапар адамды кара, Каабага аркасын салып турганын! Кыязы, бул ыйык жердин жогорулугун билбейт го!» деп ойлойт.

Ошентип, Халид Багдади ойлонуп турса, баягы зат жанына басып келип:

«-Эй, Халид! Билбейсиңби, мусулманга урмат Каабага урматтан да жогору турарын. Анткени Аруу жан дүйнө – бул Теңирий даргөй. Мединадагы салих заттын насаатын эсиңден чыгарба!...» дейт.

Бул сөздөргө таң калган Мавляна Халид бул адамдын жөн адам эместигин, олуя болгондугун түшүнүп дароо колуна жабышып, кечирим сурап:

«-Эй, Салих адам! Мага  кайрым кыл, мени жолуңа кабылда!» деп өтүнөт. Баягы сырдуу дербиш:

«-Сенин тарбияң мага таандык эмес! Сен Индустандын Дели (Жиханабад) шаарындагы Абдуллах Пир-и Дахлавинин тарбиясынан кемелиңе келесиң! Алла ийгилик берсиң...» деп сөзүн бүтүрөт да, көздөн кайым болот.

Бул жерде окуядан үлгү алуу максатында маркум атам Мусанын (куддиса сиррух) насааттарынан эскере кетүүнү туура көрдүм:

«Ажылыкка баргандарга насаатым, ал жерде хушуудан (чын көңүл менен ибадат кылуу, иш жасоо) оолак болбогула. Өз жандүйнөңөр менен алек болгула, дайынсыз нерселер менен алектенбегиле. Ал жердин касиетинен, кутунан пайдаланууга жанаракет кылгыла.

Ажылыкка барган сайын адамдын руханияты билинбестен кеңейе берет. Негизи, кайырлуу кызмат кылгандардын көбү - кайта-кайта ажылыкка баргандар. Мындай адамдардын көңүл дүйнөсү барган сайын байып, ноюбас бекем ыймандары тартуу эткен лаззат барган сайын баралына келип, Алла жолунда жанкөңүлдөн садага кылууну самап турушат»[3]

Арийне, Куран аяттарынын биринде:

«Жакшы көргөн нерселериңерден кайыр-садага кылып бермейинче, эч качан жакшылыкка жетпейсиңер. Кандай нерсени садага кылып берсеңер да, албетте, Алла аны билет» (Али Имран, 92) деп буюрулат.

5. Эркти Жараткандын ыраазылыгына курман кылуу, арноо:

Ажылык ибадатында малды курмандыкка чалуунун негизги максаты - Азирети Ибрахим жана Азирети Исмаилдин моюн сунуучулугунан, ыкласмандыгынан үлгү алып, алардагы теңирий хикматтан насип алуу менен Жараткан Кудай Тааланын ыраазылыгына,

сүйүүсүнө ээ болуу. Эркти Жаратканга тапшырып, теңирий ашыглыкка күйүп жанган салих адамдын адамдык бийик сапаттарынан үлгү алуу. Арийне, Алла Таала мындай буюрат:

«Аллага (курмандыктарыңардын) эттери да, кандары да жетпейт. Бирок Ага силердин такыбаалыгыңар, ыкласмандыгыңар жетет...» (Хаж, 37).

Азирети Ибрахим уулун курмандыкка чалууга даяр турган. Уулу Азирети Исмаил да Жаратып кандын буйругуна моюн сунуп, өз жанын курман чабууга жанкөңүлдөн ыраазы эле. Бул жерде ойлоно турган жагдай бар. Ал ар бир мусулман баласы үчүн өтө зор мааниге ээ. Анда эмесе өзүбүзгө-өзүбүз суроо берип көрөлү: Напсибизге ээ чыгып, барча мал дүйнөбүздү, жан дүйнөбүздү, жаныбызды Алла жолунда канчалык даражада сарптай билдик?

Мына ушундай курманчылыктарды аткарууда өмүр бою биз үчүн өтө зарыл дагы бир озуйпа бар:

6. Шайтанды жана напсини ташбараңга алуу:

Жогоруда айтылгандай, шайтанды ташбараңга алуу алгач ичибиздеги шайтанды ташбараңга алуудан башталат. Ажылыктагы шайтанды ташбараңга алуу жөрөлгөсү Азирети Ибрахим, Азирети Исмаил жана Ажар эне шайтандын азгырык-шыбырларына терс жооп берип, аны кууп ташбараңга алууларынан калган.

Ар убак өзүбүздү суракка алып, теске салып, ичибиздеги азгырыктардан, жаман ойлордон оолак болуп, Ибрахим пайгамбар, Ажар энебиз жана Исмаил пайгамбар шайтанды жана напсини ташбараңга алган кездеги алардын ыкласмандыктарынан үлгү алуу зарыл.

7. Ар убак дуба кылуу жана зикир абалында болуу:

Алла Таала мындай буйурат:

«...Эми Арафаттан (Меккеге жакын тоо) түшкөнүңөрдөн кийин Машаруль-Харамда Алланы эстегиле! Ал силерди мурун адашкандардан болсоңор да, Туура жолго баштаганы сыяктуу силер да Аны ар дайым эстеп жүргүлө!» (Бакара, 198)

«Эми милдетиңерди аткарып болгон соң Алланы, ата-бабаңарды эстегендей, алтургай андан да катуураак эстегиле! Анан адамдар арасында ушундай адамдар да бар; «Оо, Жараткан, бизге мына ушул дүйнөдө бергин» дейт. Арийне, ал үчүн акыретте эч кандай тиеше, насип жок!» (Бакара, 200).

Арийне, ажылык жана умра учурунда тез-тезден талбия[4] айтып туруу да зикир кылууга да, дуба кылууга да кирет.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай буйурат:

«Талбия айтпаган эч бир мусулман жок, анын оң жагындагы, сол жагындагы барча таш, бак, топурак аны менен бирге талбия айтпаган. Мындай бирге талбия айтуу (оң жана сол жагына ээк жаңсап) жердин акыркы чегине чейин уланат»(Кыскасы, жерде болгон бардык жандуу-жансыз талбия келтирет) (Тирмизи, Хаж, 14Ө828).

Жүрөктүн арууланышында талбия өтө чоң мааниге ээ. Негизи, жеке ибадаттар үнсүз орундалат. Ошентсе да, талбия зор мааниге ээ болгондуктан аны бийик үн менен айтуу буйрулган. Ошентип, кул өзүн да, чөйрөсүн да зикир жана дуба менен алек кылат.

Бар ааламдын сыймыгы атанган Мухаммед Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай дейт:

*«Мага Жабраил (алейхиссалам) келип, сахабаларыма жана мени менен бирге болгондорго талбия айтууда добуштарын бийик чыгарууларын буйурду»* (Абу Давуд, Манасик, 26Ө1814).

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай ыйык жайларда дайыма дуба жана зикир абалында болуп жүрүү үчүн:

*«Байтулланын (Кааба) айланасындагы таваф намаз сыяктуу. Бирок мында бири-бириңер менен сүйлөшсөңөр болот. Ошону менен катар ким таваф маалында сүйлөсө, жакшы сөздөрдү гана сүйлөсүн»* (Тирмизи, Хаж, 112) деген.

Бул жерге чейин тизмектеп келген эрежелердин максаты:

8. Теңирий кечирим, жандүйнөгө кут жана сыйлык тартуулоо

Куттуу хадистердин биринде мындай буйурулат:

*«Умра кийинки умрага чейинки аралыкта кетирилгенката- күнөө иштерди жууйт. Ал эми ажылыктын акыбети катары бейиштен башка нерсенин болушу мүмкүн эмес!»* (Бухари, Умра, 1).

Мына ошондуктан Куттуу жайга барган ар бир мусулман баласы ажылык жана умра ибадатын толук орундатып, дүйнөгө жаңы көз ачкан баладай таза, күнөөсүз болуп үйгө кайтуу кубанычына жана Жаратkандын ырайымына, ыраазылыгына ээ болууну эң биринчи максат кылуусу зарыл.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* дагы бир хадисинде мындай буюрат:

*«Кимде-ким мына бул Кааба-и Муаззамага ажылыкка ниеттенип келип, шакабаттан оолак болуп, күнөө иш жасабай ажылыгын орундатса, энеден жаңы төрөлгөндөй күнөөсүз үйүнө кайтат»* (Муслим, Хаж, 438).

Бул куш кабарлар, арийне, ажылыкты таза, толук аткарган момун мусулмандар үчүн айтылган.

Хадисте айтылгандай, толук жана таза орундалган ажылыктын натыйжасында «кул акысынан» башка бардык күнөөлөр кечирилген болот. Кул акысы адамга гана тиешелүү. Эгерде Алла Таала кул акысын кечирип жиберсе, жабыр тарткан тарапка зулумдук кылган болот. Алла Таала – Адилеттүү. Кечирим Ээси - бул, эч калетсиз, жалгыз гана Жараткан Алла Таала. Ошентсе да, кул акысынын эсеби кыямат күнүндө каралат.

Ажылыктагы Теңирий кечирим жөнүндөгү куш кабарды туура түшүнүү абзел. Ажылыкка барып келген адамдын мурун окубаган намаздары, кармабаган орозолору жана бербеген зекеттери үчүн жазылган күнөөлөр бул кечиримге киреби, кирбейби - белгисиз. Мусулман өмүрү өткөнчө бул карыздарды орундап, толуктоого аракет кылуусу керек. Анткени орундалбаган ибадаттардан пенде үчүн эки түрдүү милдет бар:

Аткарбай койуудан улам пайда болгон милдет.

Аткарылбай калган ибадатты каза кылса да (кийин аткарса да), өз убагында орундатпоодон улам пайда болгон милдет.

Жараткан Алла толук түрдө жүзөгө ашкан ажылыктын натыйжасында намазды, орозону жана зекетти казага калтыруунун күнөөсүн кечирсе да, казасы орундалбаган ибадаттардын жоопутуулугу мойнубуздан түшпөйт. Ошондуктан казага калган милдеттерди орундатуу ар мусулман баласы үчүн эң туура кадам боло турган. Мусулман баласы ибадаттарды казага калтыргандыгы үчүн Жараткан Алладан кечирим тилөөсү зарыл.

Ошондуктан ажылыкка бара тургандар ыйык жайга баруудан мурда карыздарынан кутулуп, бирөөнүн акысын тепсеген болсо, аны менен эсептешип, амандашып, казага калган ибадаттарды орундатуулары абзел.

Ибадат карыздарын орундатууга аракет кылып жүрүп одүйнө салып кеткен дин боордошторубуздун толукталбай калган карыздарын –иншаллах- Жараткан Өзү кечирип

жиберишине үмүт бар. Бирок жогоруда айтылгандай, бул жаатта кескин эч кандай маалымат жок болгондуктан, кармабай калган орозолорубузду, окубай калган намаздарыбызды мүмкүнчүлүгүбүзгө, барча күчүбүзгө жараша орундатууга аракет кылуу эң кадам болор беле. Ажылыктагы Теңирий кечиримге таянып, заттык жана рухий карыздарыбызды орундатпай койуудан оолак болуу керек. Карыздарыбыздан кутулууда кемчиликтер да кетип калышы толук ыктымал. Мына ошондуктан Жараткан Алланын кечиримине, мээримине баш калкалоо ар бирибиз үчүн өтө зарыл.

Кабылданган ажылык, адамдын ажылыкка барып келгенден кийинки жашоосунан, жүрүм-турумунан байкалат. Мусулман баласы ажылыкта күнөөлөрүнүн кечирилишине ишенип, өзүн таштап салбай, бул ааламдын сынак жайы болгондугун эсинен эч качан чыгарбоосу кажет. Хадистердин биринде айтылгандай, бир киши болот дейт, бейишке бир кадам калганда –Алла өзү сактасын- тозоку болуп калат экен. Адамзат тарыхында буга оголе арбын мисалдар бар.

Бул өңүттөн мусулман баласы Жараткандын ырайымынан айрылып калуудан коркуу жана Жараткандын кечиримине үмүт байлоо деген сезимдер менен жашап:

«Сага өлүм келгенге чейин Жаратканга кулчулук кыл!» (Хижр, 99) деген Жараткан Алланын буйругун жашоо мыйзамы катары кабылдашы керек.

***

Жараткандын ыраазылыгына ылайык аткарылган ажылык пендени Теңирий кечирим менен бирге жоопкерчилик, кечиримдүүлүк, жүрөктү жана денени ар дайым таза кармоо, Ислам боордоштугу, жогорулук бир гана такыбалыкта болгондугу, адал азык, тобокелдик, моюн сунуучулук жана ыкласмандык өңдөнгөн рухий байлыктарга ээ кылат. Ооба, ажылыктын дүйнөлүк жана акыреттик пайдалары бул нерселер менен гана чектелип калбашын эстен чыгарбоо абзел.

Ажылыктын мусулман пенеделерге тартуулаган эң маанилүү пайдасы - бул Жараткан Алланын ыраазылыгы. Андан соң дүйнөнүн төрт бурчунан келген мусулмандар менен мамиле түзүү, биримдикти, ынтымакты, ырашкерликти өркүндөтүү. Чынында да, ажылык Алла Тааланын чексиз ырайымы менен кечиримге ээ болгон мусулмандар береке-кут төгүлгөн ыйык жайда бирге болушат. Ал жерде ар тараптан тилдери, өңдөрү бөлөк, жашоо ыңгайы, үрп-адаттары башка адамдар Каабанын айланасында биримдиктин бир башкача көрүнүшүн тартуулашат. Ал жердеги мусулмандардын бири-бирине болгон боордоштук сүйүүлөрүнө жана урмат-сыйына мындай дүйнөлүк айырмачылыктар эч кандай тоскоолдук боло албайт. Алар бир максатта соккон жүрөк абалына келишет. Жандүйнө биримдиги тартуу эткен бакыт – бул сөзгө чак келбеген өзүнчө керемет!

Андыктан ажылык Исламдын диний рукуну болуп гана чектелбейт, ал – бул улуу диндин коомдук жана саясий тиреги, анын рухий таянычы.

## Медина-и Мунавварага зыярат

Медина шаарындагы сүйүктүү Пайгамбарыбыз Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* жаткан жай – жандүйнөбүз Теңирий сүйүү менен шөкөттөлүп, бийик даражаларга көтөрүлчү жай. Ошондуктан бул ыйык жерге барганда Анын руханиятынан бираз болсо да насип алуу үчүн Равза-и Мутаххарага[5] зыярат кылып, ал жерде бар ааламдын сыймыгы атанган Жараткандын акыркы Элчиси Мухаммед Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* жатканын эч качан, эч жерде акылыбыздан чыгарбообуз кажет. Анын үммөтү болуу деген ары бийик, ары улук даража тартуу эткен бакыт толкуну менен Ага өзгөчө урмат-сый жана тазим кылуу зарыл.

Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай буюрат:

*«...Ибрахим пайгамбардын Мекке Мукарраманы харам (ыйык жай) атап, ал үчүн дуба кылганындай эле мен дагы Медина Мунаввараны харам аймагы деп атадым...»* (Бухари, Фазаилуль-Мадина, 6; Муслим, Хаж, 462).

Равза-и Мутаххаранын бермети сүйүктүү Пайгамбарыбызды *(саллаллаху алейхи васаллам)* жаныбыздан да, мал-мүлк байлыгыбыздан да, айтор, бардык нерседен ар дайым жогору тутушубуз керек. Анткени Пайгамбарыбыз Жараткан Кудай Тааланын «сүйүктүүм» деген нары тунук, нары улук, нары аруу  сүйүүсүнө, ырайымына ээ болгон. Жараткан Алла бизге Ага эң бийик сүйүүнү бапестөө керектигибизди буйурат. Кады Ияз *(Алла аны Өз ырайым-мээримине бөлөсүн!)*

Тооба сүрөсүндөгү:

«(Эй, Мухаммед) айткын: «Эгер ата-энеңер, балдарыңар, ага-иниңер, жубайларыңар, тууган-уругуңар жана тапкан байлыгыңар, өтпөй токтоп калуусунан корко турган сооданар, ошондой эле жакшы көргөн үй-жайларыңар силерге Алладан, Анын пайгамбарынан жана Анын жолунда иш кылуудан кымбатыраак болсо, анда тээ Алла Өз амирин (башкача айтканда, азабын) келтиргенче күтүп тура бергиле. Алла моюн сунбаган коомду Туура жолго салбайт» (Тооба, 24) деген аяттын алкагында:

«Жараткан Алла бизге Өзүн сүйүү менен бирге Пайгамбарыбызды сүйүүнү да парз кылган» деп өз пикирин билдирет.

Ал затка болгон сүйүү  ага байланышы бар же бул сүйүүгө себеп болгон нерселерге да чагылышат. Маселен, Ухуд тоосун миңдеген тоолордон бөлүп, жогору тутушубуздун себеби Алла Элчисинин ага бапестеген өзгөчө сүйүүсү. Ошондуктан Медина шаарына барганда, колдон келсе, Ухуд тоосун көпкө урмат менен кароо зарылчылыгы туулат. Анткени Пайгамбарыбыз *(алейхиссалату вассалам)*: *«Ухуд бизди сүйөт, биз да Ухудду сүйөбүз»* деген (Бухари, Жихад, 71).

Медина-и Мунаввара Улуу көчтөн оболу «Ясриб» деген жөнөкөй шаар болгон. Ал «Медина-и Мунаввара» деп ыйык аймакка айланып, жамы мусулмандардын назарында өзгөчө орунга ээ болушунун себеби да Пайгамбарыбыздын ал жерде жашап, өмүр сүрүүсү эсептелинет. Чынында да, Медина-и Мунаввара оозго алынганда эле Азирети Пайгамбарыбыз эске түшкөнүнөн улам, ал мусулмандардын көңүлүндө  эч бир шаар менен салыштырылгыс даражадагы сүйүүгө ээ болгон.

Алланы сүйүү Пайгамбарыбызга жогору сүйүү бапестөөнү, Ага моюн сунууну зарыл кылат. Бул жагдай тууралуу Жараткан Алла мындай буюрат:

«(Эй, Элчим!) Айткын: «Ырас, Алланы чын сүйсөңөр, анда Мага баш ийгиле, (эгер мага баш ийсеңер) Алла Таала силерди сүйөт..» (Али-Имран, 31).

Алла Элчисине баш ийүү аракетин көрүп, Ага бапестеген сүйүүдөн  ырахат алабилүү адамды Алланын сүйүктүү пенделеринен болуу мартабасына жогорулатат. Арийне, сахабалар Алла Элчисинин чыныгы жүзү менен жакындан таанышып, Ага жакындоо үчүн, Анын руханиятынан пайдалануу үчүн жандалбас уруп, Аны жандилден сүйүп, дүйнөгө жиберилген эң улук, эң чоң немат деп билип, Теңирий ырайымга бөлөнүшкөн. Ошондуктан оорулуу жана капилеттиктин караңгылыгында калган жүрөгүбүздүн эң мыкты дарманы болуп Алла Элчисине бапестелген сүйүү жана Ага моюн сунуу эсептелет.

Бул өңүттөн эч бир нерсе Алла Элчисине болгон сүйүүдөн жогору болбошу кажет. Жашап жаткан үйүбүз да, малмүлк-байлыгыбыз да, үй-бүлөбүз да, бала-бакырабыз да, ишибиз да!....

Анткени Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* биз үммөтүнө мээрман эненин баласына болгон сүйүүсүнөн да жогору сүйүү менен кучак ачып, өмүр бою «уммати, уммати» «үммөтүм, үммөтүм» деп күйүп жанган.

Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* сахабаларына:

*«Көңүл бургула! Мен жашоомдо силер үчүн коопсуздукту камсыз кылуучу ортомчумун. Көз жумган соң кабырымда жатып: «Оо, Жараткан, үммөтүм, үммөтүм!..» деп, Жаратканга алгачкы сурнай тартылганга чейин жалынып жалбарам»* (Али Муттаки, Канзуль-Уммал, том 14, 414-бет).

Арийне, Ал одүйнөгө да: *«үммөтүм, үммөтүм»* деп жүрүп өтүп кетти.

Ал: *«Мен силерди кавсар көлмөсүнүн башында күтөм...»* деп акыркы деминде да бизге болгон сүйүүсүн, мээримин жана ырайымын билдирип кеткен.

Кыскасы, Жараткан Алланын:

«(Эй, инсандар) силерге өзүңөрдөн чыккан, силердин кыйынчылык-машакат чеккениңерден кыйналуучу, силердин (Чыныгы Динге келишиңерге) куштар болгон жана бардык момундарга боорукер, мээримдүү бир пайгамбар келди» (Тооба, 128) деп буюрганындай, Пайгамбарыбыздын өмүр бою көз жашын төгүшү, күлүшү, кайгы-муңга батуусу, сүйүнүүсү, дубасы жана жалбаруусунун баарысы биз үммөтү үчүн болгон. Алтургай Мираж учурунда да бизди ойлоп, биз үчүн жандалбас урган...

Ал ушундай ырайымдуулуктун жышааны экен, Анын урматы үчүн зулумдук, бутпарастык жана бузукулук доорунда да Меккеге көктөн эч кандай балээ келбеген. Теңирий азап түшкөн жок. Анткени ал жерде Азирети Пайгамбарыбыз Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* бар эле. Бул жаатта Жараткан Өзү мындай буюрат:

«(Эй, Элчим) Сен алардын арасында болуп турган чакта Алла аларга азап бербейт!...» (Анфал, 33).

***

Бирок Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* Меккеден Мединага көч эткен соң жагдай өзгөрдү. Бутпарастарга көктөн ар кандай балээлер түшө баштады. Ал жерден кут качып, ачарчылык башталды. Асманды караса көздөрү караңгылап, ачарчылыктан баштары айланып жатты.

Демек, кимдин жандүйнөсүндө Азирети Пайгамбарыбыз түнөк тапкан болсо, Алла Таала ал көөдөнгө азап бербейт. Алтургай бутпарастарга да Анын урматы үчүн мээримин төккөн Алла Таала Ага өзгөчө сүйүү бапестеп, Анын жолунан, баскан изинен чыкпай жүргөн адамды кантип эле тозок отуна салсын!? Ал эми кимдин ички дүйнөсүндө Ал жок болсо, Теңирий азаптан кутулалбайт.

Жаратканын алдында өмүр бою бизди тилинен, жадынан эч качан чыгарбаган Пайгамбарлардын Султаны атанган Мухаммед Пайгамбарыбызга *(саллаллаху алейхи васаллам)* өзүнө жараша сүйүү менен жооп кылуу - Ага үммөт болуу шарапатына ээ болгон ар бир ашык жандын биринчи озуйпасы.

Ошондой эле бул «менин көңүлүмдө» деп айтуу менен гана бүтчү иш эмес. Диний китептерде «Сүйгөн адам сүйгөнүн ээрчип, ал жөнүндө көп сөз козгогусу келет» деген сөз бар. Пайгамбарды сүйгөндөрдүн аламаты ар бир кадамында Аны чагылдыруулары менен байкалат.

Мына ошол Пайгамбарлар Султаны Пайгамбарыбыз мындай шаң-шарапаты бийик бар ааламдын сыймыгы болгондугу себептүү Имам Маликтин пикиринде, Пайгамбарыбыз жаткан жай Каабадан дагы ыйык. Себеби бүтүндөй аалам Анын урматы үчүн жаратылып, аалам Ага тартуу кылынган.

Хадистердин биринде мындай делет:

*«Мен көз жумган соң мага зыярат кылган адам, мага дүйнө жашоосунда зыярат кылгандай болот!»* (Даракутни, Сунан, II, 278).

Пайгамбарыбызга зыярат кылуу учурунда адепке көңүл бөлүү өтө зор мааниге ээ. Анткени мындан толук пайдалануунун алгы шарты – бул адеп.

Күндөрдүн биринде Имам Малик мечитте отурган болот. Халифа Абу Жафар Мансур мечитке кирип калат. Ал Имам Маликке бир канча суроо узатат. Экөө дин жаатында сүйлөшө башташат. Абу Жафар Мансур сөзгө кызып, добушун бийик чыгарып, корс сүйлөйт. Анда Имам Малик:

«-Эй, халифа! Бул жерде үнүңдү акырындат! Анткени Жараткан Алланын тандалган пендеси  сенден да жогору инсандар үчүн жөнөтүлдү....» деп эскертүү берет.

Халифа өзүнчө ыйбаа кылып:

«-Эй, Имам! Дуба кылып жатканда кыбыла тарапка бурулайынбы, же Алла Элчиси тарапкабы?» деп сурайт.

Имам Малик мындай жооп берет:

«-Жүзүңдү эмне үчүн андан бурушуң керек?! Ал сенин да, бабаң Азирети Адамдын да кыяматка чейинки шапаатчысы. Керисинче, Пайгамбарыбызга кайрыл жана Жаратկандан Анын шапаатын суран, Алла Таала Аны сага шапаатчы кылат!...»[6]

Кээ бирлер бул чындыкка кош көңүл мамиле кылып, ажыларды Равзадан тосушат. «Салам бергин да, өтүп кете бер, кыбыланы кара!» дешет. Ал эми Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* тирүү. Шейиттер өлбөйт. алар жашай беришет, бул - чындык. Ааламдардын Мырзасы да тирүү.

Абиде ас-Салмани «табиин-сахабалардан кийинки» муундан чыккан фыкых жана хадис илимдери боюнча аалым болгон. Ал Пайгамбарыбыздын өлүмүнөн  эки жыл мурун мусулман болуп, тилекке каршы, Аны көрүү бакытына ээ болалбады. Абиденин мына бул сөзү алгачкы мусулмандардын Пайгамбарыбызга бапестеген сүйүүсүн таасын чагылдырат:

«Мен үчүн Алла Элчисинин (саллаллаху алейхи васаллам) жалгыз тал чачы дүйнөдөгү барча казынадан да баалуу!» (Ахмед, III, 256).

Атактуу Ислам аалымдарынан Захаби Абиде ас-Салманинин жогоруда айткан сөзүн окуп, өзүнчө толкундана:

«Алла Элчисинин бир тал чачын мүлдө инсаният ээ болгон алтын-күмүштөн, дүйнөдөгү болгон казыналардан жогору туткан Абиденин бул сөздөрү аруу сүйүүнүн бийик сересин көрсөтүп турат. Бул аалым Азирети Пайгамбарыбыздын өлүмүнөн элүү жылдай өткөн соң минтип айтса, Анын одүйнө салышынан жети жүз жылдан кийин биз Анын бир тал чачына же суу ичкен топурак идишинин бир бөлүгүнө ээ болсок, эмне деп айтышыбыз керек болду экен?

Эгер бай адам байлыгынын көбүн ушундай нерсеге ээ болуу үчүн сарптаса, сен аны байлыгын сапырган же дайынсыз акчасын чачкан адам катары карайсыңбы?

Жок! Жок! Алла Элчиси өзүнүн кут төгүлгөн колу менен тургузган Набави мечитине зыярат кылуу үчүн Пайгамбарыбыз жаткан жайдын жанында ага салам беребилүү үчүн бар күчүңдү жумшоодон эч тартынба!

Мединага барганда Анын сүйүктүү Ухудун көзүң тойгончо бак, аны сен да сүй! Анткени Ухуд Тоосун Азирети Пайгамбарыбыз сүйгөн. Анын Равзасына (кабырына) жана отуруп-турган, жүргөн жерлерине кайра кайра барып рухуңду тойгузууга аракет жаса! Себеби Ааламдардын Мырзасы Мухаммед Пайгамбарыбызды өз жаныңдан, балаңдан,

байлыгыңдан,  кыскасы бардык нерседен жогору тутуп сүймөйүнчө толук мусулман болалбайсың...» (Захаби, Сияру Аламин-Нубала, IV, 42-43) дейт.

Ислам тарыхында сахаба жана табиин доорунан кийинки доорлордо жашаган Осмон мамлекети падышасынан чабанына чейин теңдешсиз Пайгамбардын сүйүүсүнө күйүп жанган коом эле:

Пайгамбарыбыздын *(алейхиссалату вассалам)* аты айтылганда ар дайым Ага салават айтып, урмат таризинде колду жүрөктүн үстүнө коюп, Анын туулган күнүнө арналган ыр саптары окулуп жатканда өйдө туруп угуу сыяктуу бир топ жакшы жөрөлгөлөрдү бул мамлекеттин падышалары адатка айландырышкан. Медина-и Мунаввrouteрадан кат келгенде дааратын кайра алып жаңылап,  ал жактан келген катты өйдө туруп, өөп, көзүнө сүртпөстөн окуган бир дагы Осмон падышасы болгон эмес экен.

Ошондой эле Набави мечитин ондоп түзөө иштеринде ар ташты чоң-кичине дебей бардыгы даарат менен бисмилланы айтып ордуна койгон. Осмондуктардын ошол учурда балкаларына кийиз ороп, Алла Элчисинин руханиятын тынчсыздандыруудан тартынып, ыйбаа кылуулары  Пайгамбарыбызга өзгөчө терең ызат, урмат, таазим эткендерин айгинелейт.

Осмон мамлекетинин доорунда Медина-и Мунаввараны көздөй жөнөгөн сурра[7] шаарга кирбестен, бул ыйык жайга жакын бир жерге тыныгуу жасап, ал жерде өздөрүн Медина Мунавваранын рухий абасына даярдап, истихара намазын окуп, андан соң руханий ишарат менен Алла Элчисинин шаарына киришип, Ага зыярат кылышар эле. Алар кайтып келатышканда өз мекенине шыпаа жана таберик катары Медина-и Мунавваранын куттуу топурагынан ала барышар эле.

Осмон падышаларынын ошол доордо тартылган сүрөттөрүндө селделеринин учундагы чокчосу шыпыргыны чагылдырган. Алар муну менен Харамайни Шарифтин (эки ыйык жайдын – Кааба жана Набави Мечити) тазалык иштеринин жооптуу жумушчусу болгондуктарын билдиришкен. Падышалар аталган эки ыйык жайда тазалык ишин көргөн жумушчулардын айлык маянасын өз чөнтөктөрүнөн беришкен.

Азирети Пайгамбарыбыздан эстелик катары чач жана сакалынын куттуу кылдары мечиттин төрүндө сакталып, «куттуу сакал» деген ат менен кылымдар бою жумурай үммөткө береке менен ыракым тартуулап келет.

Акын Набинин 1678-жылы мамлекет кызматкерлери менен бирге чыккан ажылык сапарындагы эскерүүсү биз үчүн өтө маанилүү:

Наби сапар учурунда кызматкерлердин бири байкоостон бутун Медина-и Мунаввара тарапка сунуп жатканын көрүп калат. Мындан катуу таасирленип, өзүнчө кыжалат болгон атактуу акын өз сезимин ыр саптарына төгө баштайт.

Багымдат намазынын убагы кире элек. Ажылыкка бараткандар Медина-и Мунавварага жакындап калышты. Наби жазган ырын Набави мечитинин мунараларынан окулуп жатканын угат:

Сакин терки эдептен куйи махбуби Худадыр бу
Назаргахы илахидир, макамы Мустафадыр бу!..

«Жараткан Алланын даргөйү жана Анын сүйүктүү пайгамбары Азирети Мухаммед Мустафанын *(саллаллаху алейхи васаллам)* макамы жана аймагы болгон бул жерде адепке терс кадам таштоодон оолак бол!...»

Мурааты эдеп шартыйла гир Наби бу дергаха
Метафи кудсияндыр бусегахы энбиядыр бу!...

«Эй, Наби! Бул даргөйгө адеп, ызат менен кир! Бул жер периштелер айланчыктап учкан жана пайгамбарлар (Анын эшигин) өпкөн ыйык жай»

Мындай керемет Набини катуу ойго салат. Ошентип, акын Мединага барып азанчыны таап:

«-Бул ыр саптарын кимден, кантип үйрөндүңүз?» деп суроо узатат.

Азанчы:

«-Кече кечинде Алланын Элчиси*(саллаллаху алейхи васаллам)* түшүмө кирип, бизге:

-Үммөтүмдөн Наби аттуу бир акын мага зыярат кылганы келатат. Бул зат мени жанкөңүлү менен сүйөт. Анын мындай тунук ашыктыгы себептүү аны Медина мунараларынан өзү жазган ыр саптары менен тозуп алгыла!» деп айтты. Ошентип, мен Пайгамбарыбыздын буйругун орундаттым...» деп жооп берет.

Наби ошол жерде кубанганынан көз жашын төгүп ыйлап кирет. Ал көз жаш чууруса адам чыдагыс. Ыйлап жатып:

«-Демек, Алланын Элчиси мени «үммөтүм» деп айтты! Демек, Эки Ааламдын Нуру Пайгамбарыбыз мени үммөтүнө кабыл алды!...» деп өзүнчө көлкүп жашыйт.

Мына,  ажылык жана умра ибадатында эң маанилүү иш - ушундай бийик сезимдер менен ошол ыйык жайларга барып, Азирети Пайгамбарыбызга зыярат кылуу жана Байтулланы тавaф кылуу!

***

Бардык ибадаттардай эле ажылык жана умра ибадаттары да Жаратkandын алдында кабыл боло тургандай толук орундалышы ыймандын бекемдигине байланыштуу болот. Ажылык жана умраны «толук» түрдө орундата билүү күнөөлөрдөн арылууга жана Жаратkandын ыраазылыгына себеп болот. Ошондой эле бул ибадаттардан максат кылынган натыйжа Жараткан Алланын ыраазылыгына ылайыктуу түрдө орундата билүү менен гана алынат.

Бул маанайда Шиблинин ажылыкка барып келген бир ажыга айткан сөздөрү бардык ажылык сапарына аттануучулар үчүн өзүнчө эскертүү жана насаат:

«Ажылыкка ниет кылганыңда бүгүнкү күнгө чейин жасаган күнөө иштериңе өкүнүп тооба кылып, ак, туура жолго түшпөсөң, акыйкатта ниетиң жараксыз деп табылат.

Ихрамга оронуу үчүн кийимиңди чечип жатканда күнөөлөрдөн арылбаган болсоң, чынында кийимиңди чечкен деп эсептелбейсиң.

Ажылык үчүн гусл алып жатканда бул тазалык сендеги рухий ыпластыктарды кошо тазалап жууп кетпеген болсо, чындыгында тазаланган болбойсуң.

Харам-ы Шарифке (Каабага) баратканда бардык арам иштерди жана Жаратkandан алыстаткан ар түрдүү сөз жана аракеттерди таштоого сөз бербесең, акыйкатта Харамга барган деп саналбайсың...

Малды курмандыкка чалып жатканда напсилик ашкере каалоолоруңду жана эркиңди Жаратkandын ыраазылыгына арнабаган болсоң, чынында курмандык чалган деп табылбайсың.

Шайтанды ташбараңга алып жатканда напсиңди, шыбырларды ташбараңга алалбасаң, акыйкатта таш ыргыткан болбойсуң.

Каабага зыярат кылуу мүмкүнчүлүгүнөн пайдаланып, Теңирий ырайымга бөлөнүп, көңүл дүйнөң бакытка, кубанычка толдубу? Анткени хадисте:

*«Ажылар жана умра ибадатын орундаткандар Алланын зыяратчылары болуп саналат. Зыярат кылынган (Кааба), өзүн зыярат кылганга ырайым кылуусу, анын укугу,*

*акысы»* деп айтылат. Сен бул ырайымды байкабасаң, акыйкатта зыярат кылган болбойсун.»[8]

Бул жерде Азирети Шиблинин айтайын деген пикири мындай:

«Ажылыкты жана умраны Жараткан Алла үчүн толук орундаткыла!..» (Бакара, 196) деген Жаратkандын буйругуна баш ийүү.

***

Ар тараптан ийги жана милдетин толук аткарган ажылардын өз ата-мекендерине алып бара турган эң чоң белеги ошол ыйык жайдын куту, ал жерден алган рухий арууланнуулары жана изги жүрүм-турум, кыймыл-аракеттери менен элге үлгү болуулары эсептелет.

Пакистандан чыккан аалым Мухаммед Икбал күндөрдүн биринде Мединадан кайтып келген ажылар менен учурашып койуу үчүн аларга барып чыныгы мусулмандын көңүл дүйнөсүнө шамчырактай пайдалуу төмөнкү суроолорун узаткан экен:

«-Эми Медина-и Мунавварага зыярат кылып келдиңиздер! Жакшы. Бирок менин силерге бир канча суроом бар: Рухий Медина базарынан көңүл дүйнөңөрдү кандай белектер менен шөкөттөп толтурдуңар? Ала келген белектериңер, топуларыңар, теспелериңер, жайнамаздарыңар убакыттын өтүшү менен эскирет, жок болот. Ал эми Мединанын эч соолубаган, жандүйнөгө жашоо, көрк тартуулаган баа жеткис рухий белектеринен эмне алып келдиңер?..

Бул белек-бечкектериңердин арасында Азирети Абу Бакирдин чынчылдыгы, моюн сунуучулугу, Азирети Умардын адилеттүүлүгү, Азирети Осмондун ыйбаасы жана марттыгы, Азирети Алинин илими, такыбаалыгы барбы? Бүгүнкү күндө баш-аягын таппай кыйналып жаткан Ислам дүйнөсүнө Улуу Жараткан Алланын акыркы элчиси Мухаммед Пайгамбарыбыздын аймагынан келген көңүл дүйнөңөр менен кандай салым, жардам кошо аласыңар?»

Жараткан Алла эки ыйык жайдын руханиятынан ылайыктуу үлүш алабилүүнү баарыбызга насип буюрсун! Жараткан Өзү жалпыбызга ажылык жана умра ибадаттарын жандүйнөбүз менен да, денебиз менен да толук орундатабилүүнү насип кылсын! Бул жаатта аткарган жана аткара турган ибадаттарыбызды кабыл жана берекелүү кылсын!

Оомийин!

## Кыскача сөздүк

Агах: билимдүү, кабардар

Ахирзаман: бул дүйнөнүн акыры, кыямат кайымга жакын заман.

Ахлаки хамида: жакшы кулк-мүнөз, адеп-ахлак

Арш-ы Илахий: 1. бийиктиги жагынан бүтүндөй нерседен жогору турган жана Алла Таала ыстыва кылган нерсе. 2. Жарткан Алланын кудурети жана улуктугу көрүнгөн тогузунчу кат асман, эң жогорку көк-асман, арыш

Асры Саадат: Азирети Мухаммед Пайгамбарыбыз сахабалары менен бейпилдикте жашаган алтын доор.

Азада: азат, эркин.

Азамет: улуктук, жогорулук.

Басират: 1. жүрөк-көөдөн көзү менен көрүү, туура көзкараш, зиректик. 2. Сезим, алысты көрө билүү. 3. аң-сезим, түшүнүк.

Батини: ички сыр, ич тарапка таандык.

Биат: 1. мамлекет башчысына ишеним билдирип, ант берүү. 2. Кимдир бирөөнүн бийлигин, үстөмдүгүн таануу, моюн сунуу.

Байтуллах: Алланын үйү, Кааба.

Бигана: 1. чоочун, белгисиз. 2. тиешесиз.

Жалиб-и диккат: көңүл буруучу

Жалил: улук, улуу. Алла Тааланын сыпаты

Жаннатуль-Баки: Азирети Пайгамбарыбыздын кабырынан ары жүз метр аралыкта жайгашкан атактуу Медина көрүстөнү

Жихар Яр-и Гузин: Пайгамбарыбыздын эң жакын досу болгон алгачкы төрт халифа

Дигергам: башка адамдардын камын ойлогон.

Дустур: эреже, мыйзам.

Акбар: эң улук, эң жогору.

Аль-Машаруль-Харам: Муздалифада «Кузах» деген тоонун башында «Микада» (урматталган аламат) аттуу цилиндр түрүндө таш турган чоку

Асрар: сырлар, билинбеген, жашыруун нерселер

Факих: Фыкых аалымы, Ислам укукчусу.

Фани: 1. убактылуу, өтүүчү, акыры бар. 2. кары, чал, улгайган адам

Фариза: парз, милдет.

Фарах-ы нак: кубанычтуу, сүйүнүчтүү.

Фармани илахий: Теңирий буйрук, жарлык.

Фавж: жамаат, тайпа.

Фавк: Үст, үстүңкү тарап, жогору.

Файз: 1. Рухий ырахат, жандүйнө бейпилдиги. 2. молчулук, береке. 3. жетилүү, өркүндөө.

Гүлшен-и пак: таптаза гүлистан.

Халават: татым, даам. 2. лаззат, ырахат.

Хавф ва ража: коркуу жана үмүт сезимдери.

Хева: 1. напсиге таандык сезим, каалоо, арзуу, сүйүү, тартылуу.

Хурафа: диний маалыматтар, эрежелерге кошулуп кеткен жаңылыш, туура эмес ынанч. 2. маанисиз сөз.

Хусусият: өзгөчө сыпат, өзгөчөлүк, касиет.

Хушуу: 1. сылыктык, сыпаалык, урмат, сый. 2. Алла Таала алдында моюн сунуу, напсини кор, төмөн көрүү

Ижабат: чакырган жерге баруу, кабылдоо

Ижтимаи: социалдык, коомдук

Ифсад: бузуу, аралаштырып жиберүү

Ихсан: 1. багыштоо, жакшылык кылуу. 2. багышталган, арналган нерсе 3. Алланы көрүп тургандай Ага кулчулук кылуу.

Ихтилат: байланыш, чогуу жашоо.

Ихтирам: урмат, сый.

Икама: жайгашуу, жашоо 2 өйдө көтөрүү, өйдө туруу 3. майданга чыгаруу, ортого салуу

Икрар: ишеничин, пикирин ачык айкын айтуу. 2. тастыктоо, кабыл. 3. моюнга алуу.

Иллет: 1. оору, дарт, илдет 2. бузуктук, 3. себеп

Илтижа: баш калкалоо, мунажат. 2. ишенүү, таянуу

Имтияз: адамдарга берилгенден ашыкча акы жана мүмкүнчүлүк берүү

Инд-и Илахи: Алла Тааланын алды,
Инкишаф: 1. ачылуу 2. чоңойуу, өөрчүү 3. ортого чыгуу.
Инсу жин: адамдар жана жиндер
Искан: 1. жайгаштыруу, отурукташтыруу. 2. үйгө жана журтка ээ кылуу
Истидат: жөндөм, шык
Истиграк: 1. берилүү, 2. өзүн жоготуп койуу
Истикамат: 1.тууралык, тура иш. 2. жак, тарап.
Иштияк: ашкере арзуу, сагынуу, кусалык
Кадир: күчтүү, кудуреттүү. 2. бардык нерсеге күчү жеткен. Жаратkandын аттарынан.
Калби салим: Алла Таала ыраазы болгон аруу жүрөк, жандүйнө.
Кафарат: күнөөнүн кечилиши үчүн берилген садага, кармалган орозо.
Кемал: жеткилең, кемел, барал.
Керем: 1. кең пейилдик, кайрымдуулук, жоомарттык 2. улуулук, асылзаадалык, тектүүлүк.
Кудси: 1. ыйык, касиет 2. Аллага таандык
Лядунни илим: акыл менен эмес, жүрөк, көөдөн аркылуу Жаратkandан алынган илим.
Лиякат: 1. ылайыктуулук, жарашыктуулук, шайкештик 2. жөндөм, шык
Махфуз: 1. корулган, сакталган 2. эсте калган
Малайани: 1. бош, маанисиз, ооз көптүргөн (сөз)
Малик: кожоюн, ээ.
Мамур: 1. жайкалган, гүлдөгөн (жер) 2. өздөштүрүлгөн, өнүккөн, иштетилген (жер)
Масият: 1. баш көтөрүү, каршы чыгуу 2.күнөө иш, жат көрүнүш.
Мазхар: 1. кандайдыр бир  нематка туш болгон, тушуккан, ээ болгон киши. 2. кандайдыр бир нерсенин булагы, пайда болгон жери. Нерсе жана предмет.
Мабрур: кайырлуу, кабылдануучу
Мафхум: түшүнүк, маани, маңыз, мазмун.
Малун: каргыш-наалатка калган, куулган, ирээнжиткен.
Манба: булак, башат.
Маснад: 1. таянч 2. баскыч, тепкич 3. кызмат, мартаба
Масрур: кубанычтуу, сүйүнүчтүү
Маййал: 1. жатайыңкы, жантык болгон 2. ынтаалуу, ыктуу, сүйүү, көңүлү болгон
Муамма: табышмак, сыр
Муаййан: 1. белгилүү, ачык, анык, кескин 2. чечим чыгарылган
Муаззаз: өтө азиз, улук, кадырман, урматтуу.
Мужиб: 1. зарылчылык 2. себеп, түрткү
Мугайир: терс, каршы.
Мухаддис: Хадис илими боюнча аалым адам.
Мукаддас: ыйык, куттуу
Муктаза: 1. зарыл нерсе 2. жыйынтык, натыйжа
Мурад-ы илахий: Теңирий мурат, каалоо.
Мусаллат: 1. тажатма, жадатма, тынчтык бербеген 2. кол салган, каракчы
Муваффак: ийгиликтүү, жолдуу, натыйжалуу
Мубарак: 1. кирешелүү, берекелүү 2. мубарак, маарек, куттуу, ак жолтой 3. жарыктык, кутманым, кадырманым

Мужалла: жалтыраган, лакталган.

Мукаллаф: 1. милдеттүү, жооптуу 2. кынтыксыз, мыкты жасалган

Мустагни: 1. топуктуу, көңүлү ток, 2. эч нерсеге муктаж эмес

Мустахаб: 1. жакшылык иш 2. бул ишти аткарган сооп табат, ал эми аткарбаган адам эч кандай күнөө жасаган деп эсептелбейт.

Мушахада: 1. байкоо, көзөмөл, 2. күбө болуу.

Мушкил: мүшкүл, азап, кыйынчылык.

Муштаракан: ортоктошо, биргелешип, ашар кылып (иш кылуу)

Муталаа:1. сабак окуу 2. изилдөө, иликтөө, талкуулоо 3. ой-пикир

Мутаассир: капа болгон, кайгырган 2. таасирленген

Мутаважжихан: карай, көздөй

Напил: ашыкча (ашыкча окулган намаз, кармалган орозо) 2. Шариятта парз өкүмүндөгү иш болбосо да Алла Таалага жакындоо, Анын ыраазылыгына ээ болуу максатында жүзөгө ашырылган ибадат.

Нахош: жагымсыз, терс.

Насибдар: насиби бар, насип алган, насиптүү

Наат: 1. сыпат 2. Көбүнесе Азирети Пайгамбарыбызга, кээде алгачкы төрт Ислам халифага алкоо иретинде арналып жазылган ыр.

Назар: 1. назар, кароо 2. көз караш, пикир

Назаргах: назар салынган жер. Назаргах-ы илахий: Жараткан назар салган жер

Надамат: өкүнүү, бушаймандык

Назакат: назиктик, сыпаалык, тарбия, адеп

Нишана: из, аламат, белги, жышаан

Пайитахт: борбор, борбор каала

Рахла-и тадрис: Кайсыдыр бир мугалимдин же тарбиячынын тарбиясынан өтүү

Рахмат: 1. боорукердик, ырайымдуулук, кечиримдүүлүк 2. берекелүү жамгыр

Ракик: 1. аша жумшак, сылык, сыпаа 2. өтө боорукер, жүрөгү таза, сезимталдуу

Рам болуу: моюн сунуу, баш ийүү

Рахават: 1. алсыздык, жаны жер тартуу 2. магдырама, эринме, жалкоолонмо

Риккаты калбия: жүрөктүн тазалыгы, жумшактыгы. көңүлдүн актыгы.

Риваят: 1. баян, баяндама 2. окуя, аңгеме

Руханий: 1. рухка тиешелүү 2. рухий

Рукун: 1. кандайдыр бир нерсенин негизги тирөөчү, таянч 2. негиз, шарт.

Саадайк: бактылуу бол, бейпилдикте жаша, деген маанини туюнтуп, дуба, каалоо-тилек иретинде колдонулат.

Сафа: 1. көңүлү жайлык, санаасыздык, камсыздык 2. көңүл ачуу, шайырлык, шаң

Салик: 1. сапарга чыккан жолоочу 2. тарикат жолочусу, мурид.

Сахават: кең пейилдүүлүк, жоомарттык.

Саламат: 1. дарт, кыйынчылык, кемчилик сыяктуу нерселерден оолак жана ишенимдүү болуу 2. саламат, жигердүү натыйжа 3. кутулуу

Сыдк: Тууралык, калыстык, ак пейилдүүлүк

Сырат-ы мустаким: Жараткан Аллага түз алып баруучу туура багыт, жол

Соргуч: 1. чокчо түк, чок, 2. үкүлүү, чоктуу (баш кийим)

Су-и зан: жаман ойлоо

Сурат: көрүнүш, кебете-кешпир, шекил.

Субханаллах: Барча кемчиликтерден Жараткан Алланы аруу тутам, Ал Кемчиликсиз, эч кимге муктаж эмес! деген маанини түшүндүрөт.

Сулук: 1. кандайдыр бир жолго түшүү 2. тарикат жолуна түшүү

Сурра Алайи: Осмон падышалары тарабынан ар жылы Мекке менен Мединага жөнөтүлгөн алтын жана белек-бечкектерди алып барган тайпа

Шумул: 1. камтуу, ичине алуу 2. таандык, тиешелүү, далалат кылуу

Табиин: Пайгамбарыбыздан кийин ардактуу сахабалар доорунда жашаган муун.

Тахаккук: жүзөгө ашуу, пайда болуу, ачыкка чыгуу.

Тахкик: изилдөө, аныктоо, тактоо, иликтөө 2. ааламдын сырын аңдоо 3. тууралыгын иликтөө

Такыбаа: Алладан коркуу, Алла коркуусу менен диндин тыйууларынан оолак болуу

Таалим: таалим-тарбия, үйрөнүү 2. чоңойтуу, тарбия берүү, үйрөтүү

Тасаввур: ойго салуу, сүрөттөө

Тавсиф: сыпаттоо

Тазим: таазим, урмат, сый.

Табаррук: таберик, береке үмүтөтүү, жакшылык күтүү

Таблиг: 1. жеткизүү, жайылтуу 2. динди адамдарга жеткизүү

Тажалли: 1. көрүнүү 2. Алланын ырайымына бөлөнүү

Тажассус: 1. кызыгуу 2. ийне жибине чейин аңдоону каалоо.

Тааддуб: ыйбаа кылуу, тартынуу

Тахир: кечиктирүү, артка таштоо

Талакки: 1. түшүнүк, көз караш 2. жекелик түшүнүк, жекелик көзкараш.

Тамаюл:1. бир тарапты көздөй ийилүү 2. Кимдир бирөөгө же кандайдыр бир нерсеге тараптар болуу

Тамаюз: артыкчылык, айырмачылык, мыктылык

Танбихат: эскертүү, эскертме

Танкит: сын, сын пикир жаратуу

Тараннум: 1. пас мукам үн менен ырдоо. 2. сайроо (булбул) 3. мактоо, даңазалоо

Таркиб: 1. түзүү, бириктирүү, курама 2. кошулма, аралашма. 3. түзүлүш, структура, курам

Тасбих: Жараткан Алланын аруу тутуу, улуктоо, даңазалоо

Тасжил: каттого алуу, регистрациалоо.

Таскин: тынчытма, жоошутуу, басаңдатуу

Ташаббус: кандайдыр бир ишти баштоо үчүн кадам шилтөө, киришүү

Таважжух: 1. багыт алуу, жылмайуу. 2. насиптар болуу

Таврия: Зуль-Хижжа айынын сегизинчи күнү

Тазйин: кооздоо, көрктөндүрүү, асемдөө, шөкөттөө

Тилават: Кураны Каримди усулуна жараша кыраат менен окуу

Тугян: 1. ашып-ташуу, толкундануу 2. ачуулануу, жинденүү

Ухрави: акыретке тиешелүү

Важд: Өзүн жоготуп койгондой даражада Жаратkandын сүйүүсүнө балкып, чөмүлүү.

Вахм: 1. себепсиз коркуу 2. туура эмес, негизсиз ой түшүнүк. 3. божомол, күмөн

Вакил: 1. өкүл, орунбасар 2. өкүлчүлүгүн жасоо, милдетин аткаруу

Васваса: 1. напси жана шайтан тарабынан келген азгырыктар, шыбырлар. 2. күмөн, шек

Вуслат: бир нерсеге жетүү, жолугуу.

Захири: сырткы

Зарафат: назиктик, сылыктык

Залла:1. кайуу, сыйгалануу 2. Буттун тайуусу 3. Пайгамбарлардын өз эрктеринен тыш, байкоостон таштап алган жаңылыш кадамдары, катачылыктары.

Зухурат: ачыкка чыккандар, айкын болгондор,  2. күтүлбөгөн абалдар.

[1] Жамаладдин аль-Касими, Зубдатуль-Ихия, Истамбул 1969, 94.
[2] Ладунни илим: акыл менен эмес, жүрөк, көөдөн аркылуу Жараткандан алынган илим.
[3] Аллах Достунун Дунясындан, Истанбул 1999, 112
[4] Талбия: Жараткан Кудай Тааланы улуктап, Анын бардык буйруктарын кабылдоого даяр туруу деген маанини туюнтат. Бул ажылык мезгилинде бийик үн менен айтылат. Арапча айтылышы төмөнкүчө: «Лаббайк, Аллахумма лаббайк, лаббайка ляа шариика лака лаббайк, инналь-хамда, ван-нимата лака валь-мульк, ляа шариика лак»
[5] Равза-и Мутаххара: Пакиза, таза, аруу бакча деген маанини туюнтуп, Азирети Мухаммед Пайгамбарыбыздын кабыры үчүн колдонулат.
[6] Кады Ияз, Шифа-и Шариф, Байрут 1404, II, 596
[7] Сурра: Осмон падышалары тарабынан ар жылы Мекке менен Мединага жөнөтүлгөн алтын жана белек-бечкектерди алып барган тайпа.
[8] Ибни Араби, аль-Футухатуль-Меккийа, тахкик: Осмон Яхия, Кахира, 1986, X, 133-138